ترجمة

معاني آيات مختارة من

# القرآن الكريم

بلغة الزولو

إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا ٱلذِّكۡرَ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ



Lama vesi akhethiwe kwi Koran engcwele nencazelo yawo abhalwe ngesicelo esivela kumnakekeli wama mosque amabili angcwele Inkosi U FAHD BN ABUL AZIZ umndeni ka SAUD . Inkosi yase SAUDI ARABIA

تشرف بالأمر بطباعة هذه الآيات المختارة من المصحف الشريف وترجمة معانيها
خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود
ملك المملكة العربية السعودية




U Didiyelo lwe NKOSI u FAHD
loku shicilela kwe Koran engcwele.

هٰذه الآيات المختارة مِنَ المصْحَفِ الشّريفِ وترجمة معانيها
هَديّة مِنْ خَادِمِ الحرَمَيْنِ الشّريفَيْنِ المَلِكِ فهْد بن عبْد العزيز آل سُعُود

تُوزّع مجَانًا



Ikhishwa Mahhala

**Lama vesi akhethiwe encwadini eyingcwele nezincazelo zawo kuyisipho esiphuma kumnakekeli wama mosque amabili angcwele inkosi u Fahd bn Abdul Aziz Al-Saud**

ترجمة معاني آيات مختارة من

# القرآن الكريم

بلغة الزولو

ترجمها

عمر موليليكي

# I KUR'AN EYINGCWELE

## INCAZELO
## YAMA VESI AKHETHIWE
## NGESI ZULU

ICHAZWE NGU

UMAR MOLELEKI

U Didiyelo lwe NKOSI u FAHD
loku shicilela kwe Koran engcwele.
Madinah munawarah Kingdom of SAUDI ARABIA

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

# مقدمة

بقلم معالي الشيخ : صالح بن عبدالعزيز بن محمد آل الشيخ
وزير الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد
المشرف العام على المجمع

الحمد لله رب العالمين ، القائل في كتابه الكريم :
﴿ . . . قَدۡ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٞ وَكِتَٰبٞ مُّبِينٞ ﴾ .
والصلاة والسلام على أشرف الأنبياء والمرسلين ، نبينا محمد ، القائل :
«خيركم من تعلّم القرآن وعلّمه» .
أما بعد :

فإنفاذاً لتوجيهات خادم الحرمين الشريفين الملك فهد بن عبدالعزيز آل سعود ، حفظه الله بالعناية بكتاب الله ، والعمل على تيسير نشره ، وتوزيعه بين المسلمين ، في مشارق الأرض ومغاربها ، وتفسيره ، وترجمة معانيه إلى مختلف لغات العالم .

وإيماناً من وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد بالمملكة العربية السعودية ، بأهمية ترجمة معاني القرآن الكريم ، إلى جميع لغات العالم المهمة ، تسهيلاً لفهمه على المسلمين الناطقين بغير العربية ، وتحقيقاً للبلاغ المأمور به في قوله ﷺ : «بلّغوا عني ولو آية» .

وخدمة لإخواننا الناطقين بلغة الزولو ، يطيب لمجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة المنورة ، أن يقدم للقارئ الكريم هذه الترجمة لمعاني آيات مختارة من القرآن الكريم بلغة الزولو ، التي قام بها الشيخ عمر موليليكي ، وراجعها من قبل المجمع كل من : الشيخ جميل كوبس ، والشيخ إسماعيل كمانا .

ونحمد الله سبحانه وتعالى أن وفق لإنجاز هذا العمل العظيم ، الذي نرجو أن يكون خالصاً لوجهه الكريم ، وأن ينفع به الناس .

إننا لندرك أن ترجمة معاني القرآن الكريم ، مهما بلغت دقتها ، ستكون قاصرة عن أداء المعاني العظيمة التي يدل عليها النص القرآني المعجز ، وأن المعاني التي تؤديها الترجمة إنما هي حصيلة ما بلغه علم المترجم في فهم كتاب الله الكريم ، وأنه يعتريها ما يعتري عمل البشر كلّه من خطأ أو نقص .

ومن ثم نرجو من كل قارئ لهذه الترجمة أن يوافي مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة النبوية بما قد يجده فيها من خطأ أو نقص أو زيادة ، للإفادة من الاستدراكات في الطبعات القادمة إن شاء الله .

والله الموفق ، وهو الهادي إلى سواء السبيل ، اللهم تقبل منا إنك أنت السميع العليم .

Egameni likaAllah (uNkulunkulu)
Onomusa, Onesihawu.

# ISANDULELO

Ibhalwe o hlonishiwe u Shaikh Salih bn Abd al-'Aziz bn Muhammad Âl ash-Shaikh unqonqoshe wezinqubo ze Islam neze Waqf, nokudlulisa (inkolo ka Allâh) nokucebisana, nongumhloli. We printing press.

Lonke udumo malube ku Allah inkosi yemihlaba othi encwadini yakhe eyingcwele: Ngempela unilethele ukukhanya olusuka ku Allah nencwadi ecacileyo (Kur'an eyingwele) nendumiso nokuthula kube kuye umprofethi u Muhammed (Uku thula kube naye) othi: abangcono pakathi kwenu ilabo aba funda i Kur'an bese beyifundisa.

Ekuqhubeni eminye yemibono omphathi wezinqubo zama mosque amabili angcwele: inkosi u Fahd bn Abdul Aziz (ingathi u Allah angamsikelela) ngoku nakekela incwadi ka Allah nokusebenza ekwenzeni udumolwayo lube lula,futhi nokunikeza ngayo emphakathini kanye noku yishintshela kwezinye izi limi futhi ngenxa yenkolelo yenqonqoshe wezinqubo ze Islam neze Waqf nokudlulisa (inkolo ka Allah) nokocebisana ese Saudi Arabia e Madinah ekubalulekeni koku dlulisa incazelo ye Kor'an ngezilimi eziningi zezwe ikhona kuzo kubakhona ukuqonda kalula kulabo abangakhulumi isi-Arab. Futhiukugcwalisekisa amazwi omprefethi (Uku thula kube naye) ethi (hambisa indaba yami noma kuyivesi elilodwa) nasekusizeni abafowethu abakhuluma isi Zulu.

I Printing Press yenkosi u Fahd bn Abdul Aziz (ingathi u Allah angamsikelela) e Madinah iyajabula ukudlulisa incazelo yamavesi akhethiwe asuka kwi Kor'an aye kumfundi ngolwimi lwesi Zulu.

Beku ngumsobenzi ka sh Omar Moleleki futhi iphindwe yahlolwa u sh Jamiel kobus no sh Ismail Gqamane ngokucelwa i Printing Press ye Kor'an e Madinah.

Sithanda ukubonga u Allah ophezulu kwakho konkengokusinika amandla ukufeza lezenzo ezinhle, futhi siyathemba loku kunga oku ka Allah ngempela futhi kube okokusiza abantu.

Siyaqonda futhi nokuthi incazelo ye Kor'an ngezinye izilimi angeke ukhone ukunikeza incazelo ephelele etholakala kwi Kor'an.

Siyathemba nokuthi wonke umfundi ofunda lencazelo uma ethola nomaliphi iphutha uzosazisa sizokhona ukuwalungisa ngokuzayo, Insha Allâh. O, Nkosi yethu! Amukela (lomsebenzi) wethu, ngempela Wena Uzwa konke, Wazi konke!

# ISANDULELO

**«O, NKOSI YETHU! SENZE SIBE NGAMA-MUSLIM (abathobela intando yaKho), NOZALO LWETHU LUBE YISIZWE ESIKUTHOBELAYO, FUTHI USIBONISE IZINDLELA ZETHU ZOKUKHONZA FUTHI USITHETHELELE, NGOBA NGEMPELA, NGUWENA WEDWA ONGUM THETHELELI, ONOMUSA.»** **(Kur'an eyiNgcwele 2:128)**

Lomkhuleko wenziwa nuguAbraham nendodana yakhe uIshmayeli (iNkosi Ibabusise), mhlazane bemisa izisekelo zendlu kaNkulunkulu (iBait-Ullah), lapho kutholakala khona idolobha laseMakkah namhlanje.

Uma kuhumushwa leligama lolimi lesiArab elithi: ISLAM, ngesiZulu lichaza UKUZINIKELA, NOKUTHOBELA uNkulunkulu (uMvelinqangi noma uAllah). Inkambiso yeISLAM eyasendulo, yashumayelwa abaProfethi neziThunywa zonke zikaNkulunkulu, cishe zibalelwe ku 124,000 ngokusho kukaMuhammad (ukuthula kube kuye); futhi kuyiyona nkolo nendlela yokuziphilisa abayigqamisa igqugquzelwa emikhakheni yonke ekuphileni kwabo; ukubhekana nayoyonke inhlobo yobubi kanye namasiko angahlangene noNkulunkulu esintwini sonke.

Inkambiso yeIslam isukela mhlazane uAdam enikezelwa imiyalo yiNkosi yakhe okumele ayigcine, kwehle njalo kuze kufike kum Profethi wokugcina uMuhammad (ukuthula kube kuye); welama uMesiya uJesu (iNkosi Imbusise) ngeminyaka engama 600. NjengoJesu (iNkosi Imbusise) owaye zogcwalisa okusemthethweni owembulwa ku Mose, yena uzogcwalisa okwasalela kuJesu (iNkosi Imbusise); futhi uzosiholela kulo lonke iqiniso.

Inkolo yembulwa ngokuthi UKUZINIKELA NO-KUTHOBELA uNkulunkulu (ISLAM). Iyizimiso zemvelo njengoba yonke into yabakhona ngentando yaKhe. Bonke abaProFethi bezinhlanga ezahlukene, nabalandeli nozalo lwabo babezibiza ngokuthi bangama-MUSLIM;okungukuthi ABAZINIKELE NABATHOBELE UKWENZA INTANDO ENGCWELE KANKULUNKULU. Zonke ezinye izinhlelo zokholo zalihlamuka leligama, zaqembukelana zaseziqanjwa ngamagama abaholi noma izizwe ezithize, nobubi babazenzisi egameni lenkolo ethize: nabantu benkolo abasahlangani ba-vumelane ngelilodwa LOKUTHOBELA UNKULUNKULU YEDWA (ISLAM): sekukonke lokhu sekudide iningi maye-lana nenkolo emsulwa kaNkulunkulu (uAllah). Ukuthi un-gumJuda, umArab, noma umhlobo muni akubalulekile; kumele uzinikele kuNkulunkulu uSomandla (uAllah).

UAllah Uthi ngombhalo weKur'an eyiNgcwele:

**ANOTHI: SIYAKHOLWA KU-ALLAH, NAKULOKHO ESIKWEMBULELWE, NALOKHO OKWEMBULWA KU-ABRAHAM, NO-ISHMAYELI, NO-ISAKA, NO-JAKOBE, NASEZIZWENI, NALOKHO OKWEMBULWA KU-MOSE, NO-JESU NAKWABANYE ABAPROFETHI KUVELA ENKOSINI YABO: ASIBANDLULULI NOYEDWA PHAKATHI KWABO, FUTHI SIZINIKELE KUYENA (U-ALLAH) KUPHELA (SINGAMA-MUSLIM)» (I-Kur'an eyiNgcwele 2:136)**

USomandla Ubuye Afakaze Athi:

**UMA KUKHONA OFUNA ENYE INKOLO NGAPHANDLE KWE-ISLAM, INGEZE YEMUKELEKA KUYENA; FUTHI KWELIZAYO UZOBA KANYE NALABO ABALAHLEKELWAYO.**
**(I-Kur'an eyiNgcwele 3:85)**

U-Allah Ufakaza ngokupheleliswa kwe-Kur'an, kanye nokulungisiswa kokholo; Uthi:

**NAMHLANJE NGINILUNGISISELE UKHOLO LWENU, NGAPHELELISA UMUSA WAMI KININA, FUTHI NGASE NGINIKHETHELA I-SLAM YAYINKOLO YENU.**
**(I-Kur'an eyiNgcwele 5:4).**

IKur'an eNgcwele yagcwaliseka kumProfethi oNgcwele uMuhammad (ukuthula kube kuye) ngalo lelivesi elingasenhla.

Lelivesi lembulwa zingu 9 kuZil-Hajj (inyanga ka-12 ekhalendeni yamaMuslim) onyakeni weshumi wokufuduka, ngesikhathi sohambo lomProfethi lokugcina oluya emcimbini okuthiwa yiHajj (ukuhambela umuzi oNgcwele), leyo Hajj kuthiwa wavalelisa ngayo.

UmProfethi oNgcwele (ukuthula kube kuye) waphila cishe izinsuku ezingu 88 kuphela emuva kokwembulwa kwalelivesi; okwaba yisiphetho somsebenzi wakhe njengesi Thunywa esikhathini esaba yiminyaka engu-23.

## IZIMFUNDISO ZE-ISLAM NGAMAFUPHI.

Izimfundiso ze-Islam zinokubalwa ngaphansi kwezihloko ezinhlanu:

(1) Ukholo kuNkulunkulu Oyedwa vo (2) Ukukhonza Yena yedwa. (3) Ukuphilisana kahle nabanye abantu (4) Ukuziphatha kahle komphakathi (5) Ukugqugquzelwa kwesimilo nomthetho.

## UKWAMUKELA UKHOLO LOBU-ISLAM

Umuntu ofuna ukwamukela ukholo lobu-Islam, kudingeka ukuthi akholwe yilezimiso ezilandelayo Zokholo; (1) U-Allah (uNkulunkulu uSomandla) (2) Izingelosi (3) Zonke iziNcwadi eziNgcwele ezembuliwe (4) Bonke abaProfethi abaNgcwele (5) Usuku Lwesiphetho (6) Ulwazi lukaNkulunkulu olwandulela izenzo ezinhle noma ezimbi (7) Usuku Lokuvuka Kwabafileyo.

Emuva kwalokhu kufanele umuntu avume ukholo phambi kofakazi, kusukela kwabathathu kuya phezulu abasenkolweni ye-Islam, ngokusho lamazwi ngolimi lesiArab athi: La ilaha il lAllahu, Muhammad ur RasulUllah. Okusho ukuthi akekho uNkulunkulu, ngaphandle kuka-Allah (uNkulunkulu uSomandla), uMuhammad uyisiThunywa sikaAllah.

Emuva kokungena ebandleni lobu-Islam, umuntu kufanele ukuthi enze imikhuleko yakhe kahlanu ngelanga, ngesiArab ibizwa ngokuthi SWALAH. Owokuqala (1) I-FAJR (umthandazo wasekuseni owenziwa emuva kokusa ngaphambi kokuphuma kwelanga); (2) I-ZUHUR (umthandazo owenziwa kusukela imizuzu iyishumi ilanga lisukile enhloko, emini yantambama; (3) I-ASR (wenziwa selimathunzi, ihora elilodwa nenxenye ngaphambi kokushona kwalanga; (4) I-MAGHRIB (yenziwa imizuzu emithathu ilanga selishonile); (5) I-ISHA (yenziwa emuva kwehora nenxenye ilanga selishonile).

Lemithandazo emihlanu yansuku zonke iphoqelekile kuwo amaMuslim esilisa nawesifazane asethombile.

Okwesibili kudingeka ukuthi amaMuslim azile ukudla namanzi, kusuka kuse mphondozankomo lize liyoshona, inyanga yonke kaRamadhan, okuyinyanga ka-9 ekhalendeni yamaMuslim.

Okwesithathu umuntu kudingeke ukuthi anikele kwabampofu nabasweleyo, okubili nenxenye ekhulwini ($2\frac{1}{2}$%) empahleni yakhe. Nasi isilinganiso esingase sithathele kuso, u $2\frac{1}{2}$% ungalinganiswa nama-awunzi angu-21 esiliva (21 oz) noma ama-awunsi angu 3 (3 oz) egolide noma imali elingene nalokhu umhwebo uma ungasawudingi, futhi uma sewedlulile unyaka owodwa unalezimpahla ezibalwe ngenhla. Lomnikelo kuthiwa yi-Zakat.

Okwesine kufanele ukuthi umuntu athathe uhambo oluya emzini oNgcwele eMakkah, uma nje enamandla okuya

nokubuya, nawokondla izingane nomkakhe uma besele ekhaya. Loluhambo kuthiwa yiHajj.

Lokhu kokuhlanu, ukuvuma ukholo nemithetho emine eyisibopho yobuIslam kuthiwa yizinsika ezinhlanu ze-Islam noma izisekelo zobu-Islam okuzimelele kuzo sonke isakhiwo senkolo ye-Islam.

## EZINYE IZENZO EZINHLE

Ngaphandle kwezimiso eziphoqelekile i-Islam ifundisa ukuthi kuhlonishwe abazali, abafundisayo, abantu abadala nalabo abasezikhundleni, ukuhlalisana kahle nomakhelwane, ukwenza ukulunga emphakathini, ukwethembeka ekuphathaneni, ukufeza nokugcina izethembiso nezivumelwano, ukufunda ulwazi oluwusizo kumuntu kulomhlaba nakweLizayo, ukusebenza ukuze umuntu akwazi ukuziphilisa ngendlela esemthethweni, yena nomkakhe kanye nabantwana bakhe, ukunakekela izintandane, ukondla nokugqokisa abampofu, ukulayela okulungile ukwenqabela okungalungile, nezinye izenzo eziningi kakhulu ukuthi zingabhalwa.

## IZENZO EZENQATSHELWE

I-Islam ayihambisani neze nezinto eziphambene nokholo kuNkulunkulu, neziThunywa zonke zaKhe, futhi ayihambisani nokungagcini imithetho neziyalo zikaNkulunkulu (uAllah). Ukubhangqanisa uNkulunkulu nezithixo, ukuzibulala nokubulala abanye ngenhloso, ukufeba nokuphinga, ukweba, ukugebenga, ukuphanga izinto zabanye, ukulinganisa ngokungaphansi kwesilinganiso, izidakamizwa, ukubhejelana ngemali, ukuqamba amanga, ukukholelwa ezinkanyezini noma okushiwo abantu ababhulayo nabahlolayo, ukuthwala izindaba ezixabanisayo, ukuhleba, ukuziqhayisa, ukudansa nemiculo ehlambalazayo, ukuveza izitho zomzimba okudingeke zimbozwe, ukubolekisa ngemali ngoba uhlose ukuyizalisa, Kuphoqelekile kwabesilisa ukuthi bembese imizimba yabo ukusuka enkabeni kuze kufike ngezansi kwamadolo, abesifazane bona bamboze wonke

umzimba, ngaphandle kobuso nezandla zabo ngezansi kwezihlakala, nezinyawo ngaphansi kwamaqakala. Akufanele futhi amaMuslim asebenzise inhlamba, nokuthi afunde noma enze imilingo nokulumba, nokunye okuningi okungatholwa ezincwadini ezethembekile zenkolo.

**ISANDULELO NGE-KUR'AN**

Kuningi esingakusho ngeKur'an kepha kuleliphepha kungeneli, ngamafuphi singathi: I Kur'an eyiNgcwele iyiNcwadi yezaluleko, yokujula ngolwazi lwezinto zonke, enobuhlakani kanye nobulungiswa.

Iqukethe izindaba ezimnandi zempumelelo lapha nakweLizayo, nobudlelwano kubantu obuphelelisiwe.

IyiNcwadi yokwetshisa okwaba yisiphetho mayelana nezizwe esezadlula, futhi ibe iyisifundo ngekusasa.

IyiNcwadi eNgcwele ekubonisa uMthetho kaNkulunkulu (uAllah), futhi ikulandisa ngemikhuba yabantu ephambene nentando eNgcwele kaNkulunkulu (uAllah). Ingumlando ngezehlakalo esikhathini esesadlula noma esizayo.

Ukuyiqonda iKur'an yisisekelo somuntu esinamandla kanye nokupheleliswa kanti ngaphandle kokuqonda leNcwadi, singeze sathola ukupheleliswa ngokuba kungalentunja engaphezu kwezinto zomhlaba engenza lowo abone izigaba nomumo womuntu ezidalweni zonke kanye nenhloso yeqiniso nenjongo yomusa wokudalwa kwakhe, futhi akwazi ukuyizuza.

Ngokweqiniso iKur'an eyiNgcwele ingasiza kuphela uma imiyalelo ekuyo ibusa imikhakha yonke yokuphila kwethu njengomphakathi. Kungenjalo, emphakathini onabantu abangakwazi ukujwayelana nezisekelo nemiyalo kaNkulunkulu ekuKur'an, kepha begculisekile-nje kuphela yisimo abasibonayo ngaphandle; nangendlela amazwi eNcwadi ahleleke ngayo, kanye nokubhalwa kwawo, futhi begcina

leNcwadi eyigugu ikude nempilo yabo, nomphakathi, nezombuso, kanye nempilo yemindeni yabo, ayisoze yaphelelisa indima yokukhanya ekuyo.

Ngakho-ke okuyiwona msebenzi wethu omkhulukazi ukuqonda iziyalo emikhakheni yonke yokuphila kwethu elotshwe kuKur'an ukuze impilo yethu yonke ingene ngokomthetho, ifakwe ngokwethembeka nokuvumelana nokulunga, ngalendlela singase sikwazi ukusebenzela isintu sithuthukise umsebenzi oNgcwele.

Ingempela iKur'an eNgcwele ingeze yahumushwa, lokhu ngumzano nje. Ayisoze yafaniswa ncamashi neKur'an ngolimi lesiArab, lapho ihaywa ngolimi eyembulwa ngalo, iletha injabulo enhliziyweni kanye nezinyembezi, ibangelwa yisigqi nomsindo wezinhlamvu ezithile namaphimbo avumelanayo, kungathi yinkondlo noma umculo, kanti cha! AMAZWI KANKULUNKULU USOMANDLA (u-AL-LAH). Injalo-ke iKur'an ngolimi lesiArab, izikhathi eziningi igama elilodwa linokuchazeka ngezindlela eziningi. NgesiZulu nangezinye izilimi ungeze incwadi wenza imumathe wonke umqondo nejngoba unjalo.

**UMLANDO NGE-KUR'AN EYINGCWELE**

I Kur'an eNgcwele, yigama lombhalo wokugcina oNgcwele owembulwa kumProfethi wokugcina we-Islam UMuhammad (ukuthula kube kuye). Yembulwa yapheleliswa kuye esikhathini esiyiminyaka engamashumi amabili anantathu.

U-Aysha umkamProfethi (ukuthula kube kuye) ubika ukuthi isimo sesambulo sokuqala kumProfethi oNgcwele (u.k.k.), kwaba yimibono yeqiniso. Akazange abenamaphupho, kepha kwakungathi ubona ukukhanya okuthobile kokusa. Emuva kwalokho wayesevama ukuhlala yedwa ezahlukanisa nabanye abantu njalo; aye emhumeni osentabeni iHira eseMakkah, lapho wayehlala inyanga yonke kaRamadhan okuyinyanga yokuzila, azile, akhonze ubusuku

ngobusuku, ngaphambi kokuba abuyele emndenini wakhe ukuze athole ukudla; ehlinzekele injongo ngemibono yakhe. Wayephindela kumkakhe uKhadijah esikhathini esifanayo, kwaze kwaba yilapho iQiniso lifika kuye, lapho esemhumeni waseHira.

Kwafika kuye ingelosi enkulu uGabriyeli (u.k.k.) yathi: «Funda (lokhu)». Waphendula wathi: «Angifundile». Uthi uMprofethi oNgcwele (ukuthula kube kuye): «U-Gabriyeli wayesengibamba engisondeza kuye ngamandla engicindezela, ngaze ngacindezeleka kanzima; emuva kwalokho wangidedela wabesethi»: «Funda (lokhu)» mina ngaphendula ngokuthi: «Angifundile! Wayesengibamba futhi wangicindezela okwesibili ngaze ngacindezeleka kanzima, wabe esengidedela wathi: «Funda (lokhu)!». Ngaphendula ngathi: «Angifundile!» Wabe esengicindezela okwesithathu, ngaze ngacindezeleka kanzima, wangidedela wathi: «Funda egameni leNkosi yakho leyo Edalile; Edale umuntu ngehluli legazi. Funda, futhi iNkosi yakho iyaphana kakhulu, Iyona eyafundisa (ngokusetshenziswa) kosiba lokubhala. Yafundisa umuntu lokho ayengakwazi». (Lamazwi aku-Surah 96:1-5).

UmProfethi wabe eseyasihaya lesambulo, wabe esephindela naso ekhaya ethuthumela. Waya kumkakhe uKhadijah wafike wathi kuye: «Ngembathise!» Bamembathisa kwaze kwaba yilapho kuphela khona ukwesaba kuye. Wabe esemxoxela umkakhe uKhadijah lesigigaba, ethi: «Ngesabela impilo yami!» Waphendula uKhadijah wathi: «Lutho! Ngifunga ngoAllah ukuthi akasoze akujabhisa. NgoAllah uhlanganisa ubudlelwane, ukhuluma iqiniso, uthwala imithwalo yabantu, welekelela abaswele, uphatha kahle izihambi, futhi welekelela futhi ulwa nokujikajika kwesimo esibaphethe kabi abanye abantu».

UKhadijah wabe esemthatha emyisa kuWaraka kaNawfal kaAsad kaAbdul Uzza, owaye yindodana yomfowabo kaKhadijah, futhi engumuntu owaye mukele

ubuKrestu ngezikhathi zobumnyama (ngaphambi kokukhanya kweIslam) Waye vamise ukubhala incwadi ngesiHeberu, ngakho-ke waye bhala ivangeli ngesiHeberu kunoma yini uNkulunkulu ayefisa ukuthi akubhale khona; Wayesekhulile impela, futhi engasaboni kahle emehlweni. UKhadijah wathi kuye: «O, mzala wami! Lalela lokho okushiwo yindodana yomfowenu». U-Waraka kaNawfal wathi: «O, mshana wami! Kungabe ubonani na?» IsiThunywa sikaAllah saphendula sasho loko esasikubonile, wabe esethi uWaraka: «Yiyo lengilosi eyathunywa nguNkulunkulu (uAllah) kuMose. Ngifisa ukuthi bengiseyinsizwa. Ngifisa ukuthi bengisazobe ngiphila lapho abantu bakini bekudingisa». IsiThunywa sikaAllah sathi: «Bazongidingisa yini na?» UWaraka waphendula wathi: «Yebo. Akukaze kufike muntu eza nalokho okulethile wangahlangana nobutha. Uma kwenzeka ngilubona usuku lwakho ngizokulekelela ngenhliziyo yami yonke!»

Lokhu kuphetha indaba ende eyaxoxwa nguAysha, echaza ngokuphelele ukuthi isambulo sokuqala safika kanjani kumProfethi oNgcwele uMuhammad (ukuthula kube kuye) emhumeni waseHira, kwembulwa kuye amavesi amahlanu esahluko 96.

UJabir kaAbdullah Ansari (owaye ngumfundi wesiThunywa sikaAllah), ubika ukuthi isiThunywa sikaAllah (ukuthula kube kuso) saxoxa ngemuva kwesikhathi eside sithole isambule sokuqala sathi: «Ngenkathi ngihamba ngezwa izwi livela ezulwini, lapho ngiphenduka ngibheka phezulu, ngabona ingelosi eyabe ifike kimi eHira, ihlezi esihlalweni sobukhosi phakathi kwezulu nomhlaba. Ngathuthumela wuvalo ngaphindela ekhaya, ngafike (ngalala) ngathi (kumkami): «Ngembathise, ngembathise!» ngakho-ke base bengembathisa. U-Allah Ophakeme kunakho konke Wembula lelivesi:

**WENA OZIGUBUZELE PHAKAMA**
**UDLULISELE IZEXWAYISO, NENKOSI**
**YAKHO UYIDUMISE. FUTHI**

**NEZAMBATHO ZAKHO UZIGCINE ZIHLANZEKILE!**
**(Kur'an eyiNgcwele 74:1-4)**

Emuva kwalokhu waqhubeka ethola izambulo njalo kwaze kwaphela iminyaka engamashumi amabili nantathu.

**UKUQIKELELWA KWE-KUR'AN ENGCWELE**

Omunye umsebenzi womProfethi oNgcwele (ukuthula kube kuye) kwakungukufundisa abantu amavesi eKur'an eNgcwele emuva nje kokwambulwa Kwawo kuye.

Amavesi ayembulwa ngokuhambelana nezidingo ezithile zomphakathi; yena abe esewadlulisela kulabo abangabafundi bakhe, bawagcine ezinhliziyweni, babuye bayale ababekwazi ukubhala ukuthi bawabhale phansi, abuye afundelwe umProfethi ukuze kutholakale ukuthi abhaleke ngakho na? Ayebhalwa emahlamvini esundu, noma emathanjeni eziphanga zamakameli, nasezikhumbeni.

IKur'an ayizange yembulwe ngohlelo ehlelwe ngalo eNcwadini iKur'an eNgcwele, kepha kuleso naleso sambulo umProfethi oNgcwele wayalwa nguSomandla ukuthi awahlele kanjani amavesi encwadini. Esikhathini esiyiminyaka engu-23 iKur'an yembulwa ikulesisimo eyiso namuhla, namakhulukhulu abafundi bomProfethi oNgcwele ayeyazi ngekhanda, ngesikhathi sokuphila kwakhe. Nanamhlanje emazweni amaningi anamaMuslim, yaziwa yizinkulungwane ngezinkulungwane ngekhanda, kakhulukazi ngolimi eyambulwa ngalo lesiArab.

Amavesi kanye nezahluko (surah) zonke zazembulwa kumProfethi oNgcwele, zilondolozwe emqondweni wakhe nguSomandla, ngokhambelana naye nangendlela yokuthi zingamphunyuki futhi angazikhohlwa.

Emuva kokukhothama komProfethi (ukuthula kube kuye), uKhalif Abu Bakar owabamba izintambo zombuso ngemva komProfethi, wayala ukuthi iKur'an ecubunguliwe

iqokelelwe ibe yincwadi njengoba itholakala namhlanje nanjengoba yayaziwa ngalezozinsuku. Ngesikhathi sekubusa uKhalif Usman owaba ngumbusi wesine ngemuva komProfethi, kwenziwa amaKur'an amane afana neKur'an yokuqala, leyo naleyo yathunyelwa emizini emikhulu yendawo; eMakkah, Madina, Basra naseKufa, ukuze kuthi ngesikhathi esizayo izincwadi ezifana ncamashi nalezi zenziwe kusukela kulezi ezingumsuka.

IKur'an engumsuka eyayilotshwe yisandla sikaKhalif Usman, ayeyifunda ngesikhathi ebulawa ngamambuka isalondoloziwe namanje eGibithe.

## UKUFIKA KUKA-MUHAMMAD NOKUKHANYA KWE-ISLAM

**Echophelweni lokuqhamuka kwe-Islam.**

Esikhathini sobumnyama emlandweni, lapho kwakungekho lutho ngaphandle kokubhubhisa, ububi nethunzi elimnyama selisibekele lokho okuhle ngisho nokukhanya okwakusezweni; lapho ukucindezelwa nokusetshenziswa kwabantu ababuthaka ngendlela yokubadicilela phansi, sekubusa ilungelo lamandla; lapho amalungelo omunye umuntu engasaziwa, nalapho ukukholelwa ezintweni ezingekho namasiko ayinjabulo yenyama edlangile ezindaweni eziningi: kwazalwa uMuhammad umProfethi we-Islam (ukuthula kube kuye) kungumsombuluko zingu 12 ku-Rabal-Awwal (okungahambelana nomhlaka 20 August 570 A.D. ngemuva kukaKrestu), edolobheni laseMakkah ezweni eliwugwadule eArabiya.

Kusukela ezikhathini eziphambili impela, abantu baseArabiya babehlukaniswe izigaba ezimbili, umphakathi oqoqelene ndawonye emadolobheni, kanye nomphakathi ohlezi ngokugqagqana emaphandleni (babizwa ngokuthi amaBadawin). Ababesemadolobheni amakhulu ikakhulu lawo angaseNingizimu yeArabiya, base bephakeme babaluleka kakhulu njengabantu abasebenzisa ulwandle behlanganisa elaseNdiya kanye neAfrica. Eceleni kwemigudu yohwebo

ukuya ngasenyakatho kwavumbuka amadolobha amabili amakhulu enedumela futhi elikhulu iPetra nePalmrya. Abantu ababehlala kulendawa abakwazanga nabo ukugwema impilo uwonke wonke ayegxile kuyo. Uphuzo, ukubhejelana ngemali, ukugqilaza nokunye ukukhohlakala nobuthakathaka emphakathini kwase kuyehlisile impilo yabantu kulemizi emikhulu; kanjalo nokuntuleka kokuphathwa kwamandla ombuso, okuyinto esemqoka, kwase kunokudideka okukhulu kubantu.

Kulabo ababehlala emaphandleni amaBadawin, inquebekela phambili yayingasekho sebemindawonye. Ukuziphilisa kwabo kwase kuzimelele ekufuyeni amakameli nezimvu; babefuya amahashi ngaphandle kwempumelelo, bezingela babuye bahlasele. Babehlala ngokuzulazula befuna amadlelo, besuka kulendawo baye kwenye indawo, bephila ngokudela imiphefumulo yabo.

Ukuze basinde ezitheni zabo kwakungenxa yokushesha nokuqunga kwabo isibindi ngokubhekana nempilo enzima ebazungezile, benobuchwepheshe bokuzenzela izinto, bebambelele empilweni yabo, futhi bebekezela.

IBadawin lalihlala ematendeni njengoba lisenza namanje. Lelo nalelo tende limele umndeni, kuthi leyo naleyo nkambi imele isizwana esithile. Umgwamanda wesizwana sasizakha sibe yisizwe esikhulu. Yize kwakukhona ukwethembeka kumuntu ngamunye esizwanenzi, nobudlelwane phakathi kwezizwana nesizwe esikhulu, leso naleso sizwe sasizimele ngokwaso siziphilisa, futhi sizimele ngakho konke. Ukubanga amanzi namadlelo kwakuyinto esemqoka kubona, futhi naleso sizwe sasithatha ngokuthi kusemthethweni ukuthi sigebenge futhi selelese esinye.

Ubukhulu besizwe esithile bebahlulelwa ngamandla nomfutho wokulwa kwaleso sizwe. Umthetho munye vo ababewazi; yinhlonipho exubene nolaka, ubudlelwane bobuzwe nobuhlobo, futhi babejwayele ukuphathwa yinkosi

kuleso naleso sizwe, kanti nalokho futhi kwakuyinto eyayingasena sisindo emahlombe amalunga esizwe. Kwakuhlalwa emphakathini owawucekela phansi yonke into.

I-Arab ikakhulu iBadawin, laliphila impilo eqokwa yintando yalo. Ukuba ngaphansi komthetho obalulekile, noma ukuhlangana kwezizwe esincane kwenziwe isizwe esikhulu kwakungakaze kuzanywe ngaphambili. Ubudlwembe nolunya lwaludlangile, futhi nokuqubuka kwezimpi kuvamile, ukubulalana komuntu nomfowabo kwashiya umkhondo omkhulu wenzondo, amagqubu nokuhlalela ovalweni.

Akusikona ukuthi amaArab angesikhathi esingaphambi kwese-Islam, kwakungabantu ababephila impilo yobulwane bengaphucuzekile. Phezu kwemikhuba yawo enonya nokuxhaphazana wodwa, ayenako nokho ukuziphatha okutusekayo njengokuphana, ukuphatha kahle izihambi nokufeza izwi lesivumelwano. Uma liyisitha iBadawin laliyingozi, kepha uma lingumngane lalithembekile. Ukuphila edolobheni noma emaphandleni ogwadule, amaArab ayekuthatha njengento eyisipho esimqoka, ubugagu, ukusebenzisa umcibisholo ngobumpetha kanye nolwazi lokugibela ihhashi konke lokhu kwakuyinto esezingeni eliphezulu. Uthando lokubuthwa empini kuyigugu elikhulu entuthukweni yeBsfseom.

Abantu baseArabiya ngokuvamile babekhonza izithixo. Lapha nalaphaya kwakutholakala imithonseyana yamaJuda namaKrestu. Kubalandeli kwasekuyinqubo yokulandela nje kepha indaba yenkolo sekuyinto engasathi shu. Abanye babezisho ukuthi balandela uAbraham, kepha amaArab amaningi ayezikhonzela izithixo. Lowo nalowo muzi omkhulu, njengaleso naleso sizwe sasinonkulunkulu baso, kanye nendlela yokubakhonza. Ngisho iKa'ba (indlu kaNkulunkulu eyakhiwa nguAbrahm) yayisigcwaliswe ngezithixo. AbaseMakkah bona babebuye bakholwe kuNkulunkulu uSomandla, uMondli, Obedlula bonke, ofanele ukunxuswa ngezikhathi zobunzima nezezingozi. Ukuqonda mayelana noNkulunkulu Oyedwa OnguMdali, kwase

kuwulwazi oluthe gqwagqwa lapha nalaphaya. Kwase kuzicacela ukuthi kudingeka umholi omkhulu kwezenkolo namayelana nokuziphatha kwabantu ngaleso sikhathi.

## UKUZALWA KOMPROFETHI

UMuhammad (ukuthula kube kuye) wazalelwa edolobheni laseMakkah eArabiya zingu 12 Rabi-al-Awwal onyakeni owaziwa ngokuthi Owendlovu, ngenxa yesimangaliso esenzeka uMdali uAllah Esindisa umuzi waseMakkah kulabo ababewuhlasele (funda isahluko 105 nencazelo). Lonyaka onokuhambelana nomhlaka 20 August 570 A.D. ngemuva kukaJesu).

U-Abdullah Muttwalib ubaba kamProfethi uMuhammad (ukuthula kube kuye), wadlula emhlabeni izinyangani eziyisithupha engakazalwa. Wayebuya kohweba eDamaseku, wathunwa eMadina. Ngenxa yokuthi unina uAmina wayengenalo ubisi, umkhulu wakhe uAbdul Muttwalib owayengumholi wesizwe esihlonishwayo sakwaHashim esizweni samaKuraish, wamtholela owesifazane owayethembekile wesizwe sakwaSa'd okwakunguHalima.

Kwathi engakayihlanganisi iminyaka eyisithupha, wamshiya unina emhlabeni, wasala nomkhulu wakhe owayemthanda ngendlela emangalisayo. Wayehamba naye umzukulu ngisho noma eya esigcawini kubhungwa ngezindaba ezibalulekile. Umkhulu wakhe naye wamshiya iminyaka emibili umama wakhe amshiya emhlabeni, wasala esandleni sikayise omkhulu uAbu Twalib, owaba ngumholi wamaKuraish.

Ngenxa yothando lukamfowabo kanye nolukayise uAbu Twalib wathanda uMuhammad (ukuthula kube kuye) ngendlela eyisimanga. Wayehamba naye ngaso sonke isikhathi ngisho noma eyohweba eDamaseku, nakwamanye amazwe. Ngelinye ilanga bengaseBasra, indoda yomKrestu eyayizidelile ngenxa yomsebenzi kaNkulunkulu yababona yabamemela lapho yayihlala khona, ngemuva kokuthi isiboniswe isibonakaliso esithile ngalomfana, yamvivinya ngokuthi ifuna

ukumbuza umbuzo, yathi akafunge ngezithixo ukuthi uzowuphendula lowombuzo. UMuhammad (ukuthula kube kuye) waphendula ngokuthi impela lamagama ezithixo awathandeki kuyena, lendoda okunguBahira yabuye yathi futhi adafunge ngoAllah, uMuhammad (ukuthula kube kuye) wavuma.

Ngemuva kwengxoxo noMuhammad (ukuthula kube kuye) uBahira wathatha wathi kuAbu Twalib: «Lomfana uzoba nekusasa elingajwayelekile neliqhakazile. Uma amaJuda engathola lokho esengikubone kuye azombhubhisa. Umqaphele amaJuda angamlimazi». UAbu Twalib wathi: «Umiselwe ukwenzani na, namaJuda azomsukela ngaliphi nje?» UBahira wathi: «Umiselwe ukuba umProfethi, ingelosi kaMoya oyiNgcwele izomembulela okuyiNgcwele». UAbu Twalib wathi: «U-Allah Akasoze Amyekelele, Uzomhlenga kumaJuda nasezitheni ezinokuba yingozi kuye».

Wabangumelusi wezimvu zikayise omkhulu uAbu Twalib, kanye nezabanye abantu baseMakkah. Lomsebenzi wokwelusa wamnika isikhathi esihle sokuqhelelana nomsindo nezinkinga zabantu basedolobheni, kakhulukazi isikhalo ezazivamise ukuzothulwa ngabantu kuyise omkhulu uAbu Twalib owayengumholi esizweni samaKuraish.

Impela lomsebenzi wamfundisa ukubekezela, uzwelo, ukuziphatha kahle, ukubonelela abanye abantu, ukugwema ububi. Waduma ngokuthi 'uMuhammad, Al amin' (uMuhammad othembekileyo). Isimo sobulwane kubantu bakubo asikwazanga ukumngena, waze waba neminyaka engu 25 bengamazeli lutho olubi, bemethemba njengomuntu omsulwa nolungileyo.

Udumo lukaMuhammad njengomuntu othembekile lwathinta owesifazane owaye ngumfelokazi uKhadijah Khuwalid, wayengumhwebi futhi eziphethe ngokwethembeka emsulwa. Wayengowesizwe samaKuraish, ngokuzwa ngoMuhammad (ukuthula kube kuye) wayesemqasha ukuze ambhekele ibhizinisi lakhe.

U-Masara isisebenzi esidala sikaKhadijah, samchazela ngokuziphatha kukaMuhmmad (ukuthula kube kuye) emsebenzini, nangekhono lakhe mayelana nokuhweba nabanye, ukwenyuka kwezinga lomsebenzi, inzuzo enkulu nesibusiso abasitholile, umbono womuntu omgumKrestu ngekusasa likaMuhammad (ukuthula kube kuye), umbono wendoda ethize yomJuda ngobuProfethi bakhe. Sekukonke lokhu kwabangela ukuthi isikhathi singengakanani lomfelokazi wamshada lomlisa owayesemusha kunaye.

Kuyoyonke iminyaka engamashumi amabili nanhlanu beshadile behlala ndawonye, uKhadijah (iNkosi Imbusise) waba wusizo olukhulu, futhi konke ayenakho wakunikela kumProfethi ukuthi akusebenzise emsebenzini wakhe wobuProfethi. Wazalela umProfethi (ukuthula kube kuye) abantwana abayisithupha: uKasim noTwahir bashona besebancane eMakkah amadodakazi ayemane uRukiya, Umm Kulsum, noZainab, noFatwima owagqama futhi wahlonishwa kakhulu kunabanye.

## UMPROFETHI NOMBIKO

I-Makkah yayihlonishwa ngenxa kaAbraham ukhokho kaMuhammad (ukuthula kube kuye) owafundisa amaArab ngoNkulunkulu oyedwa vo, futhi ayeseqala ukuvakashela umuzi oNgcwele kanye neKa'ba Indlu yokukhonzela uNkulunkulu. Kungalokho isizwe esasizinze edolobheni lase-Makkah sasihlonishwa njengabalindi bomuzi oNgcwele.

Ukukhanya kwase kufikile ngoMuhammad (ukuthula kube kuye) owaqala ukubika umsebenzi wakhe ezihlobeni zakhe. Umkakhe uKhadijah, uAli kaAbu Talib umzala wakhe base bengabalandeli bakhe. UmProfethi (ukuthula kube kuye) wayengafuni lutho kubona, wayebabuyisela endleleni yokukhonza uNkulunkulu (uAllah) uMdali wezinto zonke. U-Ali kaAbu Twalib (iNkosi imbusise) wayesengumfana omncane, futhi eyisihlobo sakhe.

Ngemuva kweminyaka emithathu, ngokuyalwa nguAllah uSomandla, uMuhammad (ukuthula kube kuye) wakhipha




مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف

isimemo emzini waseMakkah. Kwaphuma nesinedolo, umProfethi wema esiqongweni sentaba iSwafa wakhipha isimemezelo wathi: «O, bantu bakithi! Ningakholwa yini uma nginitshela ukuthi izitha zenu zihlose ukunihlasela ngokusa noma ebusuku na?» Baphendula bathi: «Asikaze sikuzwe ukhuluma amanga empilweni yakho yonke».

Waqhubeka wathi: «Sizwe samaKuraish! Ngiyanixwayisa ukuthi nesabe isijeziso sikaAllah. Zihlengeni emlilweni. Isimo sami siyefana nesomqaphi obona isitha sisekude axwayise abantu bakubo ngengozi yezitha. Kungabe umuntu onjalo uke aqambe amanga yini kubantu bakubo na? Yemukelani ukuthi: Akekho uNkulunkulu ngaphandle kukaAllah, nizobusa umhlaba».

UAbu Lahab waxova yonke inkulumo yangalolosuku, ezama ukuhlenga izithixo zabo, uAllah Wembula isahluko 111 seKur'an emqalekisa. Iningi labantu bathathwa umfutho wombiko wenkolo enombiko amnandi. Baqala ukuhlushwa abantu, amaKuraish ebona uMuhammad engavumelani nezethembiso zabo zokuthi angasaqhubeki nalombiko, futhi bemthembisa ukumenza inkosi yabo uma engazudidisa inkolo yabo.

I-Makkah yonke yazamazama kwaze kwacaca ukuthi umProfethi (ukuthula kube kuye) uzohlaselwa kobunye ubusuku, uSomandla wamnika lesosibonakaliso, waphuma emzini waseMakkah kanye nomngane wakhe uAbu BAkar, eshiye ekhaya lakhe umkakhe kanye nomzala wakhe uAli. Babaleka baze bayobhaca emgedeni waseThaur okuyindawo engamamayela amathathu ukusuka eMakkah. Lokhu kwaba isiqalo somlando weIslam eyayilindelwe ngabomvu eMadina. Lona kwaba unyaka wofuduko kanye nempumelelo kumaMuslim..

**UKUKHOTHAMA KOMPROFETHI**

Onyakeni wesishiyagalolunye ngemuva kofuduko (Hijra), abaholi bezinxenye zeArabiya babeza edolobheni laseMadina bezozinikela kumProfethi oNgcwele uMuhammad

(ukuthula kube kuye), befuna neziyalo zeKur'an. UmProfethi (ukuthula kube kuye) wayesengumholi weArabiya yonke kodwa wayeziphethe ngendlela eqotho njengasekuqaleni.

Kuleminyaka eyishumi waqeda ukukhonzwa kwezithixo eArabiya, wakhuphula izinga labesifazane baphila ngendlela ehloniphekile; waqeda ubudakwa nokungaziphathi ngendlela yomthetho eyayihlaza amaArab, wenza abantu bathuthuka ngakhokonke, baphila ngokholo nethemba, ubuqotho nokusebenza ngokwethembeka; kwaguquka abantu ababephila amakhulu eminyaka ngaphandle kolwazi, baqala ukomela ulwazi. Waqopha umlando ngokuhlanganisa ubuzalwane esintwini, iqiniso kanye nezimiso emthethweni olinganayo kubo bonke. Kukho konke lokhu wayeholwa ngamazwi kaAllah alotshwe kuKur'an eyiNgcwele.

Onyakeni weshumi ngemuva kofuduko (Hijra), waya emzini waseMakkah eyokwenza iHajj okwaba eyokugcina okuthiwa «iHajj yokuvalelisa». Washumayelo esixukwini esasiminyene entabeni iArafat. Wasikhumbuza ngomsebenzi osemahlombe aso njengamaMuslim, nokuthi ngelinye ilanga bayovela phambi kweNkosi yabo, behlulelwe ngezenzo zabo. Ngemuva kwentshumayelo wababuza wathi: «Ngiwudlulisele yini umbiko na?» Eminyakeni engamakhulu, nasezinyangeni esezedlula lesosixuku sasikhonza izithixo, lesosixuku saqubula simemeza sithi: «O, Allah! Yebo (mProfethi)!» UmProfethi (ukuthula kube kuye) wathi: «O, Allah! Mawube ngufakazi!»

Kwaba ngalesosikhathi seHajj yokugcina lapho embulelwa khona umProfethi (ukuthula kube kuye) isahluko 110, esaziwa ngokuthi «Usizo», futhi lesambulo sasesibika isiphetho somsebenzi wakhe. Ngemuva kokuba abuyele eMadina, phakathi kwamabili zingu 18 enyangeni kaSwafar emuva kofuduko, umProfethi (ukuthula kube kuye), wahamba waya emathuneni omphakathi, ukuthi ayocelela labo abalele lapho izibusiso zikaAllah.

Lapho ephindela endlini yakhe wazizwa engaphathekile

kahle. Wagula waze waphetha ngokukhothama. Izwe laseArabiya lafikelwa ukwesaba, isililo sasisikhulu kubantu baseMadina, eMakkah kanye naseTa'if. Lapho isimo somProfethi (ukuthula kube kuye) sesisibi ngempela, engasakwazi ngisho ukuhola umkhuleko, wayala ukuthi umhlonishwa uAbu Bakar (iNkosi Imbusise) ahole umkhuleko. U-Ibn Sa'd ubika ngegunya likaAnas kaMalik, noUbayd kaAmr, noIbn Abbas (uAllah engathi Angathokoza ngabo) wathi: «Umhlonishwa uAbu Bakar wahola umkhuleko izikhathi eziyishumi nesikhombisa ngesikhathi umProfethi (ukuthula kube kuye) esaphila, kanti umProfethi (ukuthula kube kuye) wema kanye ngemuva kwakhe, lapho umhlonishwa uAbu Bakar ehola umkhuleko. UmProfethi wadlula emhlabeni zingu 12 kuRibi-al-Awwal onyakeni weshuminanye ngemuva kofuduko (Hijra).

## *SURAH FATIHA[1]-UKUVULWA*

**1.** Egameni likaAllah[2] (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

**2.** Udumo malube kuAllah, (uMdali) noMondli wamazwe onke.

**3.** Onomusa[3], Onesihawu.

**4.** Mbusi woSuku lokwahlulela!

**5.** NguWena kuphela esiMkhonzayo, futhi kuWena wedwa sicela usizo.

**6.** Siholele endleleni eqondile.

**7.** Indlela yalabo Owabehlisela umusa waKho[4], kungabi yindlela yalabo abehlelwa wulaka lwaKho, noma labo abedukayo.

سُورَةُ الفَاتِحَةِ



بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ٢

الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ٣

مَالِكِ يَوْمِ الدِّينِ ٤

إِيَّاكَ نَعْبُدُ وَإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ ٥

اهْدِنَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيمَ ٦

صِرَاطَ الَّذِينَ أَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ غَيْرِ الْمَغْضُوبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّالِّينَ ٧

---

### INCAZELO

[1] Lesisahluko (Surah) Sandulela yonke imikhuleko, futhi siyibika leKur'an isiyonke.

[2] BismIllah «Egameni lika-Allah». Igama likaNkulunkulu Owadala konke uAllah, aliphathwa ngeze. Yonke imisebenzi emihle yandulelwa yigama laKhe.

[3] Rahman (Onomusa). Umusa KaAllah wengamele zonke izinto kulomhlaba, kwabahle nakwababi. Rahim (Onesihawu) kuphela kwabakholwayo kuleli nakweLizayo.

[4] Laba bachazwe kahle esahlukeweni 2:136-137.

## SURAH BAQARAH-INKOMAZI

سُورَةُ البَقَرَةِ

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Alif Lam Mim[1].

الٓمٓ ﴿١﴾

2. Lena yiNcwadi enenkokhelo yeqiniso engengatshazwe, yilabo abesaba uAllah;[2]

ذَٰلِكَ الْكِتَابُ لَا رَيْبَ ۛ فِيهِ ۛ هُدًى لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٢﴾

3. Labo abakholelwa kulokho okungabonwayo, futhi beqikelela ukwenza umthandazo, besebenzisa lokho eSibabele[3] kona.

الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِالْغَيْبِ وَيُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣﴾

4. Nalabo abakholelwa kulokho okwembulelwe wena[4] (Muhammad), nalokho okwembulwa ngaphambi kwakho, futhi benesiqiniseko ngempilo yakweLizayo.

وَالَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَا أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ وَبِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٤﴾

5. Labo-ke basekuholweni (kweqiniso) okuvela eNkosini

أُولَٰئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ

---

[1] Alif, Lam, Mim. Labongwaqa bayisifinyezo sombiko okulesisahluko.

[2] Ukwesaba kuchaza ukuba nonembeza, ukucophelela: yilabo-ke abathandekayo kuNkulunkulu.

[3] (a) Ungwaqa omkhulu egameni elithi «eSinabele» kona, lapha akuqondisiwe ebuningini; kepha lapho ungwaqa omkhulu esetshenziswa uchaza umsebenzi kaNkulunkulu Yedwa. Silandele indlela okuchazwe ngayo olimini lwesiArab. Nakwamanye amavesi 23, 35, 38, ukuqhubeka.
(b) Isabelo noma imfundo yakho yinhle kuAllah uma ibawusizo emphakathini noma esizweni sonke.

[4] Um Prophethi uMuhammad wembulelwa iKur'an eNgcwele (Izihayo). UAllah wembula iTorah (uMthetho) kuMose, iZabur (amaHubo) kuDavide, neInjil (iVangeli) kuJesu (ukuthula kube kubona).

yabo, yibona labo futhi abayophumelela.

وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ٥

**6.** Ngempela kulabo abaphika ukholo, kuyefana nje ukuthi uyabexwayisa noma awubaxwayisi; abasoze bakholwa.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا سَوَاءٌ عَلَيْهِمْ أَأَنْذَرْتَهُمْ أَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ٦

**7.** UAllah Uvale izinhliziyo zabo kanye nezindlebe zabo, futhi kunesisithezo phezu kwamehlo abo, sikhulu futhi isijeziso esizoba phezu kwabo[1].

خَتَمَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَعَلَىٰ سَمْعِهِمْ ۖ وَعَلَىٰ أَبْصَارِهِمْ غِشَاوَةٌ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ٧

ISIGABA2.

**8.** Futhi phakathi kwabantu kunalabo abathi: «Siyakholwa kuAllah, nasoSukwini lokuGcina»; kepha bengakholwa.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَقُولُ آمَنَّا بِاللَّهِ وَبِالْيَوْمِ الْآخِرِ وَمَا هُمْ بِمُؤْمِنِينَ ٨

**9.** Bezama ukukhohlisa uAllah kanye nabakholwayo; kepha bazikhohlise bona uqobo, futhi ababoni.

يُخَادِعُونَ اللَّهَ وَالَّذِينَ آمَنُوا وَمَا يَخْدَعُونَ إِلَّا أَنْفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ٩

**10.** Izinhliziyo zabo zinesifo, noAllah wabandisela isifo sabo: bamelwe yisijeziso esibuhlungu, ngoba benamanga.

فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ فَزَادَهُمُ اللَّهُ مَرَضًا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ بِمَا كَانُوا يَكْذِبُونَ ١٠

**11.** Uma kuthiwa kubona: «Musani ukona emhlabeni». Bathi: «Thina singabalungisayo nje!»

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ قَالُوا إِنَّمَا نَحْنُ مُصْلِحُونَ ١١

**12.** Ngokwempela yibona kanye izoni, kepha abanakile.

أَلَا إِنَّهُمْ هُمُ الْمُفْسِدُونَ وَلَٰكِنْ لَا يَشْعُرُونَ ١٢

---

[1] UAllah wabayekelela badlula, ngokuba bengalithandi iqiniso.

**13.** Uma betshelwa kuthiwa: «Kholwani njengoba abanye abantu bekholwa!» Bathi: «Singakholwa kanjani thina njengeziwula na?» Kepha empeleni yibona kanye iziwula kodwa bona abazi.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ ءَامِنُوا۟ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ
قَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُ ۗ أَلَآ إِنَّهُمْ
هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعْلَمُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Uma behlangana nalabo abakholwayo, bathi: «Siyakholwa». Kuthi lapho sebebodwa nosthane phakathi kwabo, bathi: «Ngempela sikanye nani, besifane sibhinqa nje».

وَإِذَا لَقُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا
وَإِذَا خَلَوْا۟ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمْ قَالُوٓا۟ إِنَّا
مَعَكُمْ إِنَّمَا نَحْنُ مُسْتَهْزِءُونَ ﴿١٤﴾

**15.** UAllah Uyophindisela kubo imibhinqo yabo, futhi Abayeke benhlanhlatha bedukise okwezimpumputhe.

ٱللَّهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِى
طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Yibo-ke laba abazinanele ukweduka kunokuholwa, kepha umsebenzi wabo awuzukuba nanzuzo, futhi abehko endleleni eqondile.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ فَمَا
رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمْ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Bafaniswa nalabo abaphemba[1] umlilo okuthi lapho usubakhanyisele yonke indawo, uAllah Athathe ukukhanya kwawo, Abashiye ebumnyameni (obukhulu), bengaboni.

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ ٱلَّذِى ٱسْتَوْقَدَ نَارًا فَلَمَّآ
أَضَآءَتْ مَا حَوْلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمْ
وَتَرَكَهُمْ فِى ظُلُمَٰتٍ لَّا يُبْصِرُونَ ﴿١٧﴾

[1] Ukuziqhayisa, ukukhohlisa nokuphikisa iqiniso, kuyinto ethokomalisayo okwesikhashana.

**18.** Bayizithulu, zimungulu, (futhi) zimpumputhe, yingakho bengezukuphindela endleleni[1].

صُمٌّۢ بُكۡمٌ عُمۡىٌ فَهُمۡ لَا يَرۡجِعُوۡنَ ﴿١٨﴾

**19.** Noma njengezulu ligqunqe limnyama linemvula eningi emafini, liduma futhi linyazima; bavala izindlebe ngeminwe yabo, ngenxa yokuqeqebula kwezulu, besaba ukufa. UAllah Uyabakaka abangakholwa.

اَوۡ كَصَيِّبٍ مِّنَ السَّمَآءِ فِيۡهِ ظُلُمٰتٌ وَّرَعۡدٌ
وَّبَرۡقٌ ۚ يَجۡعَلُوۡنَ اَصَابِعَهُمۡ فِىۡٓ اٰذَانِهِمۡ
مِّنَ الصَّوَاعِقِ حَذَرَ الۡمَوۡتِ ؕ وَاللّٰهُ مُحِيۡطٌ
بِالۡكٰفِرِيۡنَ ﴿١٩﴾

**20.** Umbani uthi awufiphaze amehlo abo njalo uma linyazima, bahamba ngokukhanya kwawo, futhi uma benganyelwa ubumnyama bame[2]. Ngempela uma uAllah Wayethandile Ubeyobavala izindlebe, kanye namehlo abo, ngoba ngempela uAllah Unamandla phezu kwakho konke.

يَكَادُ الۡبَرۡقُ يَخۡطَفُ اَبۡصَارَهُمۡ ؕ كُلَّمَآ اَضَآءَ
لَهُمۡ مَّشَوۡا فِيۡهِ ۙ وَاِذَآ اَظۡلَمَ عَلَيۡهِمۡ قَامُوۡا ؕ
وَلَوۡ شَآءَ اللّٰهُ لَذَهَبَ بِسَمۡعِهِمۡ وَاَبۡصَارِهِمۡ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَىۡءٍ قَدِيۡرٌ ﴿٢٠﴾

ISIGABA3.

**21.** O, Sintu! Khonzani[3] iNkosi yenu Eyanidala kanye nalabo abangaphambili, ukuze nikwazi ukugwema ububi.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اعۡبُدُوۡا رَبَّكُمُ الَّذِىۡ خَلَقَكُمۡ
وَالَّذِيۡنَ مِنۡ قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُوۡنَ ﴿٢١﴾

**22.** Leyo Eyenza kinina umhlaba (ubukeke) undlaleke okwecansi, nesibhakabhaka sawuphahla; Eph-

الَّذِىۡ جَعَلَ لَكُمُ الۡاَرۡضَ فِرَاشًا وَّالسَّمَآءَ بِنَآءً
وَّاَنۡزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَخۡرَجَ بِهٖ

---

[1] Lokho konke wumphumela wokuba yisitha seqiniso.
[2] Iqiniso liyinto ebadidisayo, bayalizwa kepha babuye balahleke labo abathukuse ubuqili ezinhliziyweni zabo.
[3] Ukuzinikela, ukuthanda noma ukusebenzela iNkosi uAllah.

emba imvula emafini, ukuze nikhiqize izithelo enizidlayo. Ngakho-ke ningabi nezimbangi esikhundleni sikaAllah nibe nazi.

مِنَ الثَّمَرٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۚ فَلَا تَجْعَلُوْا لِلّٰهِ
أَنْدَادًا وَّأَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Akuthi uma nina ningabaza eSikwembulele inceku Yethu (uMuhammad) nilethe isahluko esinjengalesi, nize nofakazi benu ngaphandle kukaAllah, uma nineqiniso.

وَإِنْ كُنْتُمْ فِيْ رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلٰى عَبْدِنَا
فَأْتُوْا بِسُوْرَةٍ مِّنْ مِّثْلِهٖ ۖ وَادْعُوْا
شُهَدَآءَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ إِنْ
كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Kepha uma ningekwazi ukukwenza (lokho), ngempela anisoze nakwenza, ngakho-ke qaphelani ukunqwamana nomlilo obaselwe ngabantu nangamatshe, olungiselelwe abangakholwa.

فَإِنْ لَّمْ تَفْعَلُوْا وَلَنْ تَفْعَلُوْا فَاتَّقُوا النَّارَ
الَّتِيْ وَقُوْدُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ ۖ أُعِدَّتْ
لِلْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ngempela shumayela izindaba ezimnandi kulabo abakholwayo futhi benza nokulungileyo, umvuzo wabo uzoba yizivande ezigobhoza amanzi ngaphansi, kuthi njalo uma bondliwa ngezithelo kuzo, bathi: «Yiko lokhu esake sakuphiwa ngaphambili!» -ngoba bephiwa okufanayo, futhi phakathi lapho bayophiwa izithandwa ezimsulwa, bahlale nazo kuze kube phakade.

وَبَشِّرِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ أَنَّ لَهُمْ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ ۖ كُلَّمَا رُزِقُوْا
مِنْهَا مِنْ ثَمَرَةٍ رِّزْقًا ۙ قَالُوْا هٰذَا الَّذِيْ رُزِقْنَا
مِنْ قَبْلُ وَأُتُوْا بِهٖ مُتَشَابِهًا ۖ وَلَهُمْ فِيْهَآ
أَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَّهُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ngempela uAllah Akanawo amahloni okufanekisa ngezinambuzane nangokungaphezu kwazo;

إِنَّ اللّٰهَ لَا يَسْتَحْيٖٓ أَنْ يَّضْرِبَ مَثَلًا مَّا بَعُوْضَةً
فَمَا فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا فَيَعْلَمُوْنَ

ukuze labo abakholwayo bazi ukuthi leli yiqiniso elivela eNkosini yabo, kepha labo abangakholwa bathi: «Uchazani uAllah ngalomfanekiso na?» Udidisa abaningi ngawo, futhi iningi Ulihola ngawo; kepha Akadidisi lutho ngawo ngaphandle kwabonayo[1].

أَنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا
فَيَقُولُونَ مَاذَا أَرَادَ اللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا
يُضِلُّ بِهِ كَثِيرًا وَيَهْدِي بِهِ كَثِيرًا
وَمَا يُضِلُّ بِهِ إِلَّا الْفَاسِقِينَ ﴿٢٦﴾

27. Labo abephula isethembiso sikaAllah ngemuva kwesiqiniseko, futhi behlukanisa lokho uAllah Ayale ukuthi kuhlanganiswe[2], abenza futhi ububi emhlabeni. Yibo-ke labo abalahlekelwayo[3].

الَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ اللَّهِ مِن بَعْدِ
مِيثَاقِهِ وَيَقْطَعُونَ مَا أَمَرَ اللَّهُ بِهِ أَن
يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ أُولَٰئِكَ
هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٢٧﴾

28. Anikholwa kanjani kuAllah kanti naningenakho ukuphila Yena wanipha ukuphila, futhi eSazokwenza ukuthi nife, Abuye Anivuse bese nibuyela kuYe?

كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِاللَّهِ وَكُنتُمْ أَمْوَاتًا
فَأَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ
إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٨﴾

29. NguYena Owanidalela konke okusemhlabeni; Wayese phendukela ezulwini Walenza lanemikhakha eyisikhombisa , futhi nguYena Onolwazi ngezinto zonke.

هُوَ الَّذِي خَلَقَ لَكُم مَّا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا
ثُمَّ اسْتَوَىٰ إِلَى السَّمَاءِ فَسَوَّاهُنَّ سَبْعَ
سَمَاوَاتٍ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

[1] UAllah Ufanekisa ngezinto zonke, ngokuba izinto eziphathelene nobuhlakani zichazwa ngemifanekiso.

[2] Inkolo eyashumayelwa nguJesu igcwaliseke kuMuhammad (ukuthula kube kubona), kuJohane 14:16 uchazwe njengoMduduzi kanye noMoya weqiniso.

[3] Abuwutholi umusa KaAllah.

ISIGABA4.

**30.** Bheka! INkosi yakho yathi eZingelosini: «Ngempela Ngizobeka indlalifa emhlabeni»[1]. Zathi: «Kungani Uzobeka kuwo ozokona achithe negazi[2], kanti thina sidumisa ubuNgcwele baKho na?» (uAllah) Wathi: «Ngempela Ngazi lokho nina eningakwazi».

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى جَاعِلٌ فِى
ٱلْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوٓا۟ أَتَجْعَلُ فِيهَا مَن يُفْسِدُ
فِيهَا وَيَسْفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ
بِحَمْدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَ ۖ قَالَ إِنِّىٓ أَعْلَمُ
مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ngempela Yena Wembulela uAdam ulwazi lwamagama ezinto zonke; wayeseziveza eZingelosini, Wathi: «Ngaziseni amagama alezinto uma nineqiniso!»

وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ عَلَى
ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِى بِأَسْمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ
إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Zathi: «UbuNgcwele bungobaKho! Asinalwazi ngaphandle kwalokho Owasembulela kona, ngempela nguWena Onolwazi, Nobuhlakani».

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمْتَنَآ ۖ إِنَّكَ
أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣٢﴾

**33.** Wathi (uAllah): «O, Adam zibize ngamagama azo». Kwathi esezibizile ngamagama azo, Wathi (uAllah): «Anginitshelanga yini ukuthi Ngazi izimfihlo zamazulu nomhlaba, futhi Ngazi enikuveza obala nalokho enikuthukusayo na?»

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ ۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم
بِأَسْمَآئِهِمْ قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ غَيْبَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ
وَمَا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Bheka! Sathi eZingelosini:

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟

---

[1] Indlalifa yilowo onolwazi ngomthetho nenjongo yoMnini. Izimisela ngohlelo loMnini, futhi Ihlala ethokozile ngalo. Leli yizinga elanikezwa umuntu.

[2] UAllah Wanikela umuntu isigaba esikhulu ngokolwazi nobuhlakani, hhayi ubuqili, amandla nokuchitha igazi.

إِلَّآ إِبۡلِيسَ أَبَىٰ وَٱسۡتَكۡبَرَ وَكَانَ مِنَ
ٱلۡكَٰفِرِينَ ٣٤

«Khothamelani uAdam!» Zakhothama, ngaphandle kukaIblis[1]. Wala, futhi waqhosha: waba ophika ukholo.

وَقُلۡنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ
وَكُلَا مِنۡهَا رَغَدًا حَيۡثُ شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا
هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٥

**35.** Futhi Sathi: «O, Adam! Hlala wena nomkakho esivandeni, nidle kuyo yonke indawo lapho nifuna (ukudla) khona; kepha ningasondeli kulomuthi nobabili, ngoba nizoba abenzi bokubi».

فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ عَنۡهَا فَأَخۡرَجَهُمَا مِمَّا
كَانَا فِيهِۖ وَقُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ
عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ
حِينٖ ٣٦

**36.** Kepha usathane wabakhubekisa kulokho, wabakhipha esimeni (esimnandi) ababekuso. Sase Sithi: «Yehlelani phansi (nonke), abanye phakathi kwenu bayizitha zabanye! Emhlabeni kuyakuba yindawo yenu yokuhlala, kanye nenjabulo yesikhashana».

فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٖ فَتَابَ عَلَيۡهِۚ إِنَّهُۥ
هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ٣٧

**37.** UAdam wayesethola amazwi (okushweleza) eNkosini yakhe Yase Iphendukela kuye. Ngempela Iyathethelela njalo Inomusa.

قُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ مِنۡهَا جَمِيعٗاۖ فَإِمَّا يَأۡتِيَنَّكُم مِّنِّي
هُدٗى فَمَن تَبِعَ هُدَايَ فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ
وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٣٨

**38.** Sathi: «Yehlelani phansi, nisuke lapha, ngempela uma kufika kinina izaluleko zaMi, kulabo abazozwisisa uma Ngibahola, abasezukuba navalo, futhi abasoze bakhathazeka».

---

[1] U-Iblis ngusathane noma umphambuki.

**39.** Kepha labo abangakholwa, futhi bethi izambulo zeThu amanga, yilabo-ke abezwana nomlilo. Bazojeziswa kuwo ngonaphakade».

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ٣٩

ISIGABA5.

**40.** O, Bantwana bakwaIsrayeli! Khumbula umusa lowo Enganenzela wona, futhi fezani isivumelwano (enasenza naMi njengoba) Ngifeza isivumelwano saMi nani, futhi nesabe Mina kuphela!

يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ اذْكُرُوا نِعْمَتِيَ الَّتِي أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَوْفُوا بِعَهْدِي أُوفِ بِعَهْدِكُمْ وَإِيَّايَ فَارْهَبُونِ ٤٠

**41.** Ngempela nikholwe kulokhu Engikwembulayo, nokugcwalisa isambulo leso esikininа, ningabi abokuqala abenqaba ukukholwa yiso, futhi ningachithi izambulo zaMi ngenxa yenzuzo eyize; futhi nesabe Mina ngedwa![1]

وَآمِنُوا بِمَا أَنْزَلْتُ مُصَدِّقًا لِمَا مَعَكُمْ وَلَا تَكُونُوا أَوَّلَ كَافِرٍ بِهِ ۖ وَلَا تَشْتَرُوا بِآيَاتِي ثَمَنًا قَلِيلًا وَإِيَّايَ فَاتَّقُونِ ٤١

**42.** Ngempela ningasithezi iqiniso ngamanga, futhi ningagodli iqiniso nibe nilazi.

وَلَا تَلْبِسُوا الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُوا الْحَقَّ وَأَنْتُمْ تَعْلَمُونَ ٤٢

**43.** Gcinani umthandazo, nisisele abampofu, futhi nikhothame nalabo abakhothamayo (enkonzweni).

وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَارْكَعُوا مَعَ الرَّاكِعِينَ ٤٣

**44.** Niyala ukuthi abantu benze ukulunga nibe nina ngokwenu

أَتَأْمُرُونَ النَّاسَ بِالْبِرِّ وَتَنْسَوْنَ

[1] AmaJuda namaKrestu ayecacelwa kahle ngomProfethi uMuhammad (ukuthula kube kuye), kepha abalukhuni ngenxa yenzuzo encane uma iqhathaniswa naleyo yakweLizayo.

nikhohlwa (ukwenza), futhi nina ningabafundi bemibhalo na? Ingabe aninakuqonda na?

أَنفُسَكُمْ وَأَنتُمْ تَتْلُونَ الْكِتَابَ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ngempela celani usizo ngokubekezela nangomkhuleko: futhi lokhu ngempela kunzima, hhayi kodwa kulabo abazithobileyo.

وَاسْتَعِينُوا بِالصَّبْرِ وَالصَّلَوٰةِ وَإِنَّهَا لَكَبِيرَةٌ إِلَّا
عَلَى الْخَٰشِعِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Labo abanomqondo oqiniseke ngokuthi bayohlangana neNkosi yabo, nokuthi bayophindela kuYo[1].

الَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُوا رَبِّهِمْ وَأَنَّهُمْ
إِلَيْهِ رَٰجِعُونَ ﴿٤٦﴾

ISIGABA6.

**47.** O, Bantwana bakwaIsrayeli! Khumbulani umusa waMi enganenzela wona, nokuthi nganiqoka kuzozonke izizwe (ukuze nidlulise umyalezo waMi).

يَٰبَنِي إِسْرَٰٓءِيلَ اذْكُرُوا نِعْمَتِيَ الَّتِي أَنْعَمْتُ
عَلَيْكُمْ وَأَنِّي فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Futhi yesabani loloSuku lapho umphefumulo ungezusiza omunye ngalutho, nokuzincengela kwawo kungena kwamukeleka, futhi kungekho nhlawulo engathathwa kuwo, kungekho onokuwusiza ngalutho.

وَاتَّقُوا يَوْمًا لَّا تَجْزِي نَفْسٌ عَن نَّفْسٍ
شَيْئًا وَلَا يُقْبَلُ مِنْهَا شَفَٰعَةٌ وَلَا يُؤْخَذُ
مِنْهَا عَدْلٌ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Futhi khumbulani Sanikhulula esizweni sikaFaro: esanithwesa imithwalo enzima sibulala amadodana enu, futhi

وَإِذْ نَجَّيْنَٰكُم مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ
يَسُومُونَكُمْ سُوٓءَ الْعَذَابِ يُذَبِّحُونَ

[1] Ngemuva komsebenzi omkhulu wokugcina intado kaAllah, umuntu uzothola injabulo engapheliyo kuMdali uAllah.

sishiya abesifazane benu. Lesi kwakuyisivivinyo esikhulu seNkosi yenu.

أَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُونَ نِسَآءَكُمْ ۚ وَفِى ذَٰلِكُم
بَلَآءٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Nikhumbule futhi Sanehlukanisela ulwandle, futhi Sanihlenga, kepha Saminzisa abantu bakaFaro nibhekile.

وَإِذْ فَرَقْنَا بِكُمُ ٱلْبَحْرَ فَأَنجَيْنَٰكُمْ وَأَغْرَقْنَآ ءَالَ
فِرْعَوْنَ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Nikhumbule Samisela uMose ubusuku obungamashumi amane, nasala (nikhonza) ithole, ngoba engekho, futhi niziphethe kabi.

وَإِذْ وَعَدْنَا مُوسَىٰٓ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً ثُمَّ
ٱتَّخَذْتُمُ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَنتُمْ
ظَٰلِمُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Noma kunjalo Sanixolela emuva kwalokho, ukuze nikhombise ukubonga.

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنكُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Futhi khumbulani Sanika uMose umbhalo kanye nokwahlulela (phakathi kokuhle nokubi), ukuze niholwe ngendlela eqotho.

وَإِذْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْفُرْقَانَ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Nikhumbule futhi lapho ethi uMose: «O, bantu bakithi! Ngempela nizedukise nina uqobo, ngokukhonza ithole; ngakho-ke phendukelani ku-Mdali wenu, nizi bulale nina uqobol wenu[1] lokho kuzoba kuhle kinina nakuMdali wenu» Wabe Esephendukela kinina ngentethelelo; ngoba ngempela Yena Ungumthetheleli Onomusa.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ إِنَّكُمْ ظَلَمْتُمْ
أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ ٱلْعِجْلَ فَتُوبُوٓا۟ إِلَىٰ
بَارِئِكُمْ فَٱقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ
لَّكُمْ عِندَ بَارِئِكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۚ
إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٥٤﴾

[1] Nibulale izoni phakathi kwenu.

**55.** Nikhumbule nathi futhi kuMose: «O, Mose! Singeze sakukholwa soze sizibonele thina uAllah mathupha!» Nase nithathwa umbani nibhekile.

وَإِذْ قُلْتُمْ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى
ٱللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْكُمُ ٱلصَّٰعِقَةُ وَأَنتُمْ
تَنظُرُونَ ٥٥

**56.** Sase Sinivusa emveni kokufa kwenu, ukuze nibe nokubonga[1].

ثُمَّ بَعَثْنَٰكُم مِّنۢ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ٥٦

**57.** Futhi Senza amafu angumthunzi wenu, Sanipha imana nezigwaca. (Kwathiwa): «Dlanini lokho okuhlanzekile eSinipha kona». Futhi abaSikhubazanga ngalutho, kepha bakhubekisa imiphefumulo yabo.

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا
عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ
مَا رَزَقْنَٰكُمْ ۖ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن
كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٥٧

**58.** Nikhumbule futhi mhla Sithi: «Ngenani kulelidolobha nidle kamnandi lokho enikufisayo lapho; kepha ningene esangweni ngokuzithoba, futhi nithi: "Sicela intethelelo'. Siyonithethelela izono zenu, futhi Siyobandisela labo abalungileyo».

وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُوا۟ مِنْهَا
حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا
وَقُولُوا۟ حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَٰيَٰكُمْ ۚ
وَسَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ ٥٨

**59.** Kepha izoni zasho izwi okungelona abalinikiwe, Sase Sehlisela izoni isijeziso esivela ezulwini ngokona kwazo.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ قَوْلًا غَيْرَ ٱلَّذِى قِيلَ
لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ رِجْزًا
مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ٥٩

---

[1] Ama-Israyeli ayefuna uNkulunkulu afane nento ethile, noma esetsheliwe ukuthi angabazi izithombe nemifanekiso. Ngaphezu kwalokho afuna ukuMbona ngeziqu zamehlo uAllah.

ISIGABA7.

**60.** Khumbula futhi lapho uMose ecelela abantu bakhe amanzi; Sase Sithi: «Shaya idwala ngenduku yakho!» -yingakho-ke kwagobhoza imithombo eyishumi nambili kulo, kwayilelo nalelo qembu lanendawo yalo lapho liphuza khona. (uMose wathi): «Dlanini niphuze kwenikwabelwe nguAllah, ningenzi amachilo ezweni ngokona».

وَإِذِ ٱسْتَسْقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ فَقُلْنَا ٱضْرِب
بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ ۖ فَٱنفَجَرَتْ مِنْهُ ٱثْنَتَا
عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۖ
كُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ مِن رِّزْقِ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى
ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Khumbulani nalapho nithi: «O, Mose! Singemele ukudla inhlobo eyodwa yokudla (njalo), ngakho-ke Sicelele eNkosini yakho Isiphe okumila emhlabathini-imifino amakhukhamba, ogaliki, amalintisi, kanye no anyanisi». Wathi (uMose): «Nifuna ukuguqukela kulokho okungelutho kunalokho okungcono na? Yanini edolobheni[1], yilapho niyothola khona lokho enikufunayo!» Ngakho-ke bathola ukudunyazwa nokukhathazeka; bazidonsela ulaka lukaAllah, ngoba babengakholwa yizambulo zikaAllah, futhi bebulala nabaProfethi ngo kungemthetho, kwakungenxa yokuhlubuka nokweduka kwabo.

وَإِذْ قُلْتُمْ يَٰمُوسَىٰ لَن نَّصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ
وَٰحِدٍ فَٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنۢبِتُ
ٱلْأَرْضُ مِنۢ بَقْلِهَا وَقِثَّآئِهَا وَفُومِهَا
وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۖ قَالَ أَتَسْتَبْدِلُونَ
ٱلَّذِى هُوَ أَدْنَىٰ بِٱلَّذِى هُوَ خَيْرٌ ۚ
ٱهْبِطُوا۟ مِصْرًا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلْتُمْ ۗ وَضُرِبَتْ
عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ وَٱلْمَسْكَنَةُ وَبَآءُو بِغَضَبٍ
مِّنَ ٱللَّهِ ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟
يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ
ٱلنَّبِيِّۦنَ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟
وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ﴿٦١﴾

[1] Uhlobo olulodwa lokudla lwalungcono kunezinkinga ababhekana nazo edolobheni elaliseduze nabo.

ISIGABA8.

**62.** Ngempela labo abakholwayo ( kweSikwembulele wena Muhammad ), nalabo abangamaJuda, namaKrestu, namaSabiya [1], noma ubani okholwa kuAllah nasoSukwini lokuGcina, futhi enze ukulunga, ngempela umvuzo wabo useNkosini yabo, futhi abazukuba navalo, abazukukhathazeka.

إِنَّ الَّذِينَ ءَامَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا
وَالنَّصَٰرَىٰ وَالصَّٰبِـِٔينَ مَنْ ءَامَنَ
بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْءَاخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا
فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٢

**63.** Bheka futhi Senza isivumelwano kanye nani, Senza iNtaba (iSinayi) yaqonga ngaphezu kwenu, (Sathi): «Bambelelani niqinise kulokho eSanembulela kona, futhi nikhumbule okuqukethwe lapho, ukuze nimesabe (uAllah)».

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ
الطُّورَ خُذُوا مَا ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ
وَاذْكُرُوا مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ٦٣

**64.** Kepha naphambuka ngemuva kwakho konke lokho! Uma futhi bekungayi ngomusa nesihawu sikaAllah kinina, ngempela naniyokuba ngabadukileyo.

ثُمَّ تَوَلَّيْتُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَلَوْلَا فَضْلُ
اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ
الْخَٰسِرِينَ ٦٤

**65.** Futhi niyazi kahle ngalabo phakathi kwenu abephula

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ الَّذِينَ اعْتَدَوْا مِنكُمْ فِى
السَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ

[1] Kubantwana bakaIsrayeli owathatha uboholi nguJuda, kwase kwanda kakhulu ukuthi bangamaJuda. Gen. 49:8.

Abalandeli bakaJesu baziwa ngokuthi amaNaswara (abaSizi), ngoba uJesu kungowase Nazaretha. Luke 2:36. Igama elithi Krestu elesiGriki, yiwona-ke lamaGriki aseAntiyokiya etha abalandeli bakaJesu ngokuthi amaKrestu. Izenzo 11:26.

AmaSabiya yisizwe saseEthopiya naseYaman, sake sabizwa ngokuthi yiShiba; sake sabuswa nguSolomon umPrefethi kanye neNkosazana yaseShiba. Funda 1 Amakhosi 10:1.

(umyalo) weSabatha, kweSakusho kubona Sithi: «Yibani izinkawu nizondeke!».

كُونُوا قِرَدَةً خَاسِئِينَ ٦٥

**66.** Ngakho-ke Sakwenza lokho kwaba yisibonakaliso esikhathini sabo, futhi nasezizukulwaneni zabo ezizayo. Kuyisixwayiso futhi kulabo abesabayo (Allah).

فَجَعَلْنَاهَا نَكَالًا لِمَا بَيْنَ يَدَيْهَا وَمَا
خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِلْمُتَّقِينَ ٦٦

**67.** Khumbula futhi uMose ethi esizweni sakubo: «Bheka! uAllah uyale ukuthi ninikele ngomhlabelo wethole». Bathi: «Uhlekisa ngathi na?» Wathi: «O, Allah ngihlenge ngingabi phakathi kwabantu abangazi lutho!»

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ
أَنْ تَذْبَحُوا بَقَرَةً ۖ قَالُوا أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا ۖ
قَالَ أَعُوذُ بِاللَّهِ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْجَاهِلِينَ ٦٧

**68.** Bathi: «Sicelele eNkosini yakho ukuthi Isicacisele (yinkomoni) na?» Waphendula wathi: «Ithi ngempela yinkomazi engenathole; nengencane kakhulu, ibe phakathi kwalezigaba zombili; ngakho-ke yenzani nje ngalokho niyaliwe».

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَنَا مَا هِيَ ۚ
قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَا فَارِضٌ
وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌ بَيْنَ ذَٰلِكَ ۖ فَافْعَلُوا
مَا تُؤْمَرُونَ ٦٨

**69.** Bathi: «Sicelele eNkosini yakho Isicacisele ukuthi ibe mbala muni na?» Wathi (uMose): «Ithi ngempela kube yinkomazi encombo, embala ogqamile encomekayo kwabayibonayo».

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَنَا مَا لَوْنُهَا ۚ
قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَاءُ
فَاقِعٌ لَوْنُهَا تَسُرُّ النَّاظِرِينَ ٦٩

**70.** Bathi: «Sincengele eNkosini yakho Isicacisele ukuthi enjani na, lokhu bheka zonke izinkomo ziyefana kithina. Isifiso sethu

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَنَا مَا هِيَ
إِنَّ الْبَقَرَ تَشَابَهَ عَلَيْنَا

ngempela ukuholwa ngendlela (ecacile) uma uAllah Ethandile!»

وَإِنَّآ إِن شَآءَ ٱللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ٧٠

**71.** (UMose) wathi: «Bheka, (uAllah) Uthi: ngempela kube yinkomazi engafundisiwe ukulima noma ukunisela amasimu. Ephilile engenasici». Bathi: «Manje ususilethele iqiniso!» Base beyanikela ngayo, noma babengasazimisele ngalokho.

قَالَ إِنَّهُۥ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ تُثِيرُ
ٱلْأَرْضَ وَلَا تَسْقِى ٱلْحَرْثَ مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ
فِيهَا ۚ قَالُوا۟ ٱلْـَٔـٰنَ جِئْتَ بِٱلْحَقِّ ۚ فَذَبَحُوهَا
وَمَا كَادُوا۟ يَفْعَلُونَ ٧١

ISIGABA9.

**72.** Kwathi futhi senibulele umuntu, seniphikisana nodwa ngalokho, nokho uAllah Wembulela obala lokho enasenikufihla.

وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَٱدَّٰرَٰٔتُمْ فِيهَا ۖ
وَٱللَّهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ٧٢

**73.** Ngakho-ke Sathi: «Mshayeni (umufi) ngesitho sayo (inkomazi, uzovuka). UAllah Ubavusa kanjalo abafileyo, futhi Unikhombisa izimpawu zaKhe ukuze nibe nokuqonda».

فَقُلْنَا ٱضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا ۚ كَذَٰلِكَ يُحْىِ ٱللَّهُ
ٱلْمَوْتَىٰ وَيُرِيكُمْ ءَايَـٰتِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٧٣

**74.** Nokho ngemuva kwalokho izinhliziyo zenu zalukhuni okwedwala, noma ukwedlulela ngobulikhuni: ngoba bheka, phakathi kwamadwala, kunalawo ethi imifula iqala igobhoza ibe isuka kuwo, futhi kunamanye aklayeka phakathi kuphume amanzi kuwo; kunalawo futhi azikayo ngokwesaba uAllah. Ngempela akusikona ukuthi uAllah Akakunakile enikwenzayo!

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَهِىَ
كَٱلْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً ۚ وَإِنَّ مِنَ ٱلْحِجَارَةِ
لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ ٱلْأَنْهَـٰرُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا
يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ ٱلْمَآءُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا
يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَـٰفِلٍ
عَمَّا تَعْمَلُونَ ٧٤

**75.** Ninalo yini ithemba lokuthi bazonikholwa njengoba abanye phakathi kwabo balizwa Izwi likaAllah, base belona ngamabomu emveni kokuliqonda kahle futhi benolwazi na?

أفتطمعون أن يؤمنوا لكم وقد كان
فريق منهم يسمعون كلام الله ثم
يحرفونه من بعد ما عقلوه
وهم يعلمون ﴿٧٥﴾

**76.** Bheka! Uma bekanye nabakholwayo, bathi: «Siyakholwa (njengani), kepha uma sebebodwa ekusithekeni (abangakholwa) bathi: «Ngabe besenibatshela yini ngalokho uAllah Akwembula kinina, (futhi) hleze baqhudelane nani phambi kweNkosi yenu. Anikuqondi yini (lokho) na?»

وإذا لقوا الذين آمنوا قالوا آمنا وإذا
خلا بعضهم إلى بعض قالوا أتحدثونهم
بما فتح الله عليكم ليحاجوكم به عند
ربكم أفلا تعقلون ﴿٧٦﴾

**77.** Abazi yini ukuthi uAllah Uyakwazi lokho abakufihlayo nalokho abakwembulayo na?

أولا يعلمون أن الله يعلم ما يسرون
وما يعلنون ﴿٧٧﴾

**78.** Futhi phakathi kwabo kunalabo abangafundile abangayazi iNcwadi ngaphandle kwalokho okusyizifiso[1] (zabo), futhi bona abenzi lutho ngaphandle kokungathekisa.

ومنهم أميون لا يعلمون الكتاب
إلا أماني وإن هم إلا يظنون ﴿٧٨﴾

**79.** Yeka usizi kulabo abazibhalela incwadi ngezandla zabo, base bethi: «Lena ivela kuAllah», beqonde ukuzitholela inzuzo encane ngayo. Wo! Usizi kubona ngalokho izandla zabo ezikulobile, yeka futhi usizi ngalokho abakuzuza ngayo.

فويل للذين يكتبون الكتاب بأيديهم
ثم يقولون هذا من عند الله ليشتروا
به ثمنا قليلا فويل لهم مما كتبت
أيديهم وويل لهم مما يكسبون ﴿٧٩﴾

[1] Noma izinhloso zabo.

**80.** Futhi bathi: «Umlilo (wesijeziso) awuzusithinta, ngaphandle kwento yezinsukwana nje ezimbalwa». Yithi (kubona): «Nithole isiqinseko kuAllah yini-njengoba Yena Engasephuli isethembiso saKhe, noma mhlawumbe nikhuluma eningakwazi ngoAllah na?»

وَقَالُوا لَن تَمَسَّنَا النَّارُ إِلَّا أَيَّامًا مَّعْدُودَةً ۚ
قُلْ أَتَّخَذْتُمْ عِندَ اللَّهِ عَهْدًا فَلَن
يُخْلِفَ اللَّهُ عَهْدَهُ ۖ أَمْ تَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ
مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Yebo! Labo abazuza ngesono, lesosono sibakakile yibonake abayokuba yiqembu elisemlilweni (wesihogo), lapho beyohlala khona (njalo).

بَلَىٰ مَن كَسَبَ سَيِّئَةً وَأَحَاطَتْ بِهِ
خَطِيئَتُهُ فَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ
هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Kepha labo abakholwayo benze nemisebenzi emihle, labo-ke bazokuba yiqembu laseJannat (Paradesi)[1], bayophila ngonaphakade kuyo.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا
خَالِدُونَ ﴿٨٢﴾

ISIGABA10.

**83.** Nikhumbule futhi Senza isivumelwano nabantwana bakwa Israyeli (esithi): «Ningakhonzi lutho ngaphandle kukaAllah, futhi niphathe kahle abazali benu, nezihlobo, nezintandane, kanye nabadingayo. Nikhulume kahle nabantu, futhi nigcine umthandazo, nisisele abampofu (zakat)». Khona lapho nahlehla nyova, ngaphandle kwesigejane phakathi kwenu, futhi (iningi) laqembuka.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَ بَنِي إِسْرَائِيلَ
لَا تَعْبُدُونَ إِلَّا اللَّهَ وَبِالْوَالِدَيْنِ
إِحْسَانًا وَذِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ
وَالْمَسَاكِينِ وَقُولُوا لِلنَّاسِ حُسْنًا
وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ
ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِّنكُمْ
وَأَنتُم مُّعْرِضُونَ ﴿٨٣﴾

[1] I-Jannat noma iParadesi, yisivande sakweLizayo.

**84.** Futhi nikhumbule isethembiso eSasenza nani (esithi): «Ningachithi igazi phakathi kwenu, futhi ningadingisani emizini yenu: lokhu nakwemukela futhi nani ningofakazi (bakho lokhu)».

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ لَا تَسْفِكُونَ
دِمَآءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُونَ أَنفُسَكُم مِّن
دِيَٰرِكُمْ ثُمَّ أَقْرَرْتُمْ وَأَنتُمْ
تَشْهَدُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Kunalokho, yinina uqobo enibulalana nodwa, nidingisa abanye benu emizini yabo, nilekelelana nodwa ngesono, niphambana nabo ngenzondo[1]. Uma beza kinina njengabathunjwa nibakhokhele ukuba bakhululwe, njengoba ukubadingisa kwenu kwakungagunyzaiwe. Nikholwa yinxenye yomBhalo, enye aniyikholwa na? Uyini umvuzo walabo abaziphatha kanjena phakathi kwenu, akulona yini ihlazo empilweni yakulomhlaba na? NgaloloSuku lokubuka (kwabafileyo) bayothola isijeziso esibuhlungu kakhulu. Ngokuba uAllah akakukhohliwe konke enikwenzayo.

ثُمَّ أَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تَقْتُلُونَ أَنفُسَكُمْ
وَتُخْرِجُونَ فَرِيقًا مِّنكُم مِّن دِيَٰرِهِمْ
تَظَٰهَرُونَ عَلَيْهِم بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَإِن
يَأْتُوكُمْ أُسَٰرَىٰ تُفَٰدُوهُمْ وَهُوَ مُحَرَّمٌ
عَلَيْكُمْ إِخْرَاجُهُمْ أَفَتُؤْمِنُونَ بِبَعْضِ
ٱلْكِتَٰبِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ فَمَا جَزَآءُ
مَن يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنكُمْ إِلَّا خِزْىٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰٓ أَشَدِّ
ٱلْعَذَابِ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Banjalo-ke labo abafumbethe[2] impilo yakulomhlaba kunempilo yakweLizayo. Isijeziso sabo asizuncishiswa, futhi abazulekelelwa.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا
بِٱلْءَاخِرَةِ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ
وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٨٦﴾

---

[1] Lapha kukhulunywa ngezizwe ezimbili zamaJuda kwaBanu Quraizah, nakwaNazir ezazilwa zombili zilekelelwa abahlobo bazo bamaArab.

[2] Abathenga impilo yakulomhlaba ngempilo yakweLizayo.

ISIGABA 11.

**87.** Ngempela Samnika uMose iNcwadi, futhi Salandelisa nangezinye iziThunywa emva kwakhe, Sanika futhi uJesu indodana kaMariya izibonakaliso ezicacile, Samqinisa ngoMoya oyiNgcwele. Akwenzeki yini ukuthi uma kufika uMprofethi kinina nalokho engakufuni niziqhayise, abanye nithi abakhohlisi, futhi abanye nibabulale na?

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَقَفَّيْنَا مِن
بَعْدِهِ بِالرُّسُلِ ۖ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ
الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ ۗ أَفَكُلَّمَا
جَاءَكُمْ رَسُولٌ بِمَا لَا تَهْوَىٰ أَنفُسُكُمُ
اسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا
تَقْتُلُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Bathi: «Izinhliziyo zethu zifumbethe (amazwi kaAllah; kwenele), uAllah wabaqalekisa, ngoba bengakholwa. Kuncane kabi abakholwa yikho».

وَقَالُوا قُلُوبُنَا غُلْفٌ ۚ بَل لَّعَنَهُمُ اللَّهُ
بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيلًا مَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Uma futhi kufika kubona uMbhalo ovela kuAllah, ukugcwalisa lowo abanawo[1], nakuba ngaphambili babefuna ukunqoba labo abangakholwa, kwathi sekufike abakwaziyo benqaba ukukholwa yikho. Ngakho-ke isiqalekiso sikaAllah siphezu kwalabo abangakholwa.

وَلَمَّا جَاءَهُمْ كِتَابٌ مِّنْ عِندِ اللَّهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ وَكَانُوا مِن قَبْلُ
يَسْتَفْتِحُونَ عَلَى الَّذِينَ كَفَرُوا فَلَمَّا
جَاءَهُم مَّا عَرَفُوا كَفَرُوا بِهِ ۚ فَلَعْنَةُ اللَّهِ
عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Kubi lokho abanikele[2] imiphefumulo yabo kukho, ngokuphika lokho uAllah Akwembu-

بِئْسَمَا اشْتَرَوْا بِهِ أَنفُسَهُمْ أَن يَكْفُرُوا بِمَا

[1] I-Kur'an umbhalo oNgcwele ophelelisiwe, ozogcwalisa, futhi ozofakazela eminye imibhalo yabaProfethi basendulo.

[2] Abathengisele impihefumulo yabo kukho.

lile, benziwa umona ngalokho uAllah Akwembule ngomusa waKhe kulabo abathandileyo ezincekwini zaKhe[1] futhi-ke bazidalela ulaka phezu kolunye ulaka. Kulabo futhi abangakholwa kunesijeziso esihlazisayo.

أَنزَلَ اللَّهُ بَغْيًا أَن يُنَزِّلَ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ
عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۖ فَبَاءُو
بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٍ ۚ وَلِلْكَافِرِينَ
عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Ngokuba uma kuthiwa kubona: «Kholwani kulokho uAllah Akwembulile», bathi: «Sikholwa yilokho okwembulwa kithina (kuphela)» kepha bengakholwa yilokho (okuze) ngemuva kwakho, nakuba kuyiqiniso elifakazela lokho abanakho[2]. Yithi: «Nani babulalelani abaProfethi bakaAllah emandulo, uma (ngempela) ningamakholwa na?»

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ آمِنُوا بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ
قَالُوا نُؤْمِنُ بِمَا أُنزِلَ عَلَيْنَا
وَيَكْفُرُونَ بِمَا وَرَاءَهُ وَهُوَ الْحَقُّ
مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَهُمْ ۗ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُونَ
أَنبِيَاءَ اللَّهِ مِن قَبْلُ إِن كُنتُم
مُّؤْمِنِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Futhi uMose weza kinina nezibonakaliso ezicacile, noma kunjalo nakhonza ithole (legolide) engekho, futhi naziphatha kabi.

وَلَقَدْ جَاءَكُم مُّوسَىٰ بِالْبَيِّنَاتِ ثُمَّ
اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِن بَعْدِهِ وَأَنتُمْ
ظَالِمُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Nikhumbule futhi Senza isivumelwano nani, futhi Senza intaba yaqonga kunani. (Sathi): «Bambelelani ngobuqotho kweSaninika kona, futhi nilalele!» (Kepha) nathi: «Sivezwa, futhi siyaleqa izwi». Ngokuba kwase kuzike ezinhliziyweni zabo uku-

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا
فَوْقَكُمُ الطُّورَ خُذُوا مَا آتَيْنَاكُم
بِقُوَّةٍ وَاسْمَعُوا ۖ قَالُوا سَمِعْنَا
وَعَصَيْنَا وَأُشْرِبُوا فِي قُلُوبِهِمُ
الْعِجْلَ

[1] Abathandekayo kuAllah yilabo abakholwa abaProfethi basendulo, balandele nomProfethi wokugcina uMuhammad (Ukuthula kube kuye).

[2] Uhlelo olutusekayo kuAllah uMdali, ukuthi isintu sonke simthobele. Imithetho iyefana okumele igcinwe yibo bonke abantu.

khonza ithole, ngoba babengakholwa. Yithi (kubona): «Kubi lokho enikuyalwa yinkolo yenu, uma ningamakholwa!»

بِكُفْرِهِمْ ۚ قُلْ بِئْسَمَا يَأْمُرُكُمْ بِهِۦٓ
إِيمَٰنُكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** Yithi: «Uma ikhaya lokugcina kuAllah kungelenu nodwa hhayi abanye abantu, ziceleleni-ke ukufa uma niqinisile!»

قُلْ إِن كَانَتْ لَكُمُ ٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ عِندَ
ٱللَّهِ خَالِصَةً مِّن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُا۟
ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٩٤﴾

**95.** Kepha bangeke bafune ukufa, ngenxa yemisebenzi eseyathunyelwa yizandla zabo. UAllah Uzazi kahle izoni.

وَلَن يَتَمَنَّوْهُ أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ
أَيْدِيهِمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ngempela uzobathola phakathi kwabo bonke abantu, behalela impilo (yakulomhlaba) kakhulu, ukwedlula ngisho labo abakhonza izithixo. Emunye kubona ufisa engathi agngaphila iminyaka eyinkulungwane, futhi noma enikwa impilo ende, ayisoze yamphephisa ekujezisweni: ngoba uAllah Ubona konke abakwenzayo.

وَلَتَجِدَنَّهُمْ أَحْرَصَ ٱلنَّاسِ عَلَىٰ حَيَوٰةٍ ۚ
وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۚ يَوَدُّ أَحَدُهُمْ لَوْ
يُعَمَّرُ أَلْفَ سَنَةٍ ۚ وَمَا هُوَ بِمُزَحْزِحِهِۦ مِنَ
ٱلْعَذَابِ أَن يُعَمَّرَ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا
يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

ISIGABA12.

**97.** Yithi (Muhammad): «Lowo oyisitha sikaGabriyeli, ngokuba elethe ngeqiniso (isambulo) enhliziyweni yakho ngentando kaAllah, ukugcwalisa lokho (okwembulwa) ngaphambi kwakho, sibe sihola futhi silethe izindaba ezimnandi kulabo abakholwayo».

قُلْ مَن كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيلَ فَإِنَّهُۥ
نَزَّلَهُۥ عَلَىٰ قَلْبِكَ بِإِذْنِ ٱللَّهِ مُصَدِّقًا
لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَهُدًى
وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٩٧﴾

**98.** Noma ubani oyisitha sikaAllah nezingelosi, neziThunywa zaKhe, noGabriyeli noMikhayeli! Bhekake! UAllah Uyisitha kulabo abangakholwa.

مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّلّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَرُسُلِهٖ
وَجِبْرِيْلَ وَمِيْكٰلَ فَاِنَّ اللّٰهَ
عَدُوٌّ لِّلْكٰفِرِيْنَ ﴿٩٨﴾

**99.** Empeleni Sikuthumele imibiko ecacile, futhi abekho abayiphikayo, ngaphandle kwalabo abayizoni.

وَلَقَدْ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ ۚ وَمَا
يَكْفُرُ بِهَآ اِلَّا الْفٰسِقُوْنَ ﴿٩٩﴾

**100.** Akuthi njalo uma benza isivumelwano, elinye iqembu labo lisichithe na? Iningi labo abakholwa neze!

اَوَكُلَّمَا عٰهَدُوْا عَهْدًا نَّبَذَهٗ فَرِيْقٌ
مِّنْهُمْ ۗ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Kwathi lapho sekufike isiThunywa sikaAllah kubona sizogcwalisa[1] lokho ababenakho, iqembu elalithole iNcwadi phakathi kwabo, layilahla iNcwadi kaAllah, layifulathela yangemuva kwemihlane yabo, kwangathi abanalwazi (ngayo).

وَلَمَّا جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيْقٌ مِّنَ
الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ ۙ كِتٰبَ اللّٰهِ وَرَآءَ
ظُهُوْرِهِمْ كَاَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠١﴾

**102.** Balandela lokho okwashiwo osathane ngenzondo yombuso kaSolomoni, ngempela uSolomoni wayengesiy umuntu ongakholwa, kepha osathane ababengakholwa, befundisa abantu imilingo[2], kanye nalokho okweh-

وَاتَّبَعُوْا مَا تَتْلُوا الشَّيٰطِيْنُ عَلٰى مُلْكِ
سُلَيْمٰنَ ۚ وَمَا كَفَرَ سُلَيْمٰنُ وَلٰكِنَّ
الشَّيٰطِيْنَ كَفَرُوْا يُعَلِّمُوْنَ النَّاسَ
السِّحْرَ ۗ وَمَآ اُنْزِلَ عَلَى الْمَلَكَيْنِ بِبَابِلَ

[1] Ngempela uJesu (ukuthula kube kuye) wayezogcwalisa okusemthethweni, bangamamukela; yena wayesebika ngomunye emuva kwakhe, waze wabika nokuthi lowo uzanalo lonke iqiniso.

[2] Imilingo ayivumelekile, amaJuda agxila kuyona ayilahla inkolo kaAllah, futhi ahlambalaza ngoSolomoni umProfethi (ukuthula kube kuye) ngendlela eyesabekayo.

lela ezingelosini uHarut noMarut eBabele, nakuba zingazange zinfundise muntu ngaphandle kokuthi: «Thina size nezivivinyo (ngezono), ningayidikili inkolo!» Kepha lokho abakufunda kulaba bobabili bakusebenzisela ukwahlukanisa indoda nomkayo. Kepha abakwazanga ukonela noyedwa ngalokho, ngaphandle kwemvume kaAllah. Ngempela bafunda okuba lahlekiselayo, futhi okungesiyo inzuzo kubona, ngempela bebazi ukuthi umthengi (wemilingo) akayikuba nasabelo (esihle) kweLizayo. Mubi ngempela lowo mvuzo abanikele umphefumulo wabo ngawo, ukube bebazi!

هَٰرُوتَ وَمَٰرُوتَۚ وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنۡ أَحَدٍ
حَتَّىٰ يَقُولَآ إِنَّمَا نَحۡنُ فِتۡنَةٞ فَلَا تَكۡفُرۡۖ
فَيَتَعَلَّمُونَ مِنۡهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِۦ بَيۡنَ
ٱلۡمَرۡءِ وَزَوۡجِهِۦۚ وَمَا هُم بِضَآرِّينَ بِهِۦ مِنۡ
أَحَدٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَيَتَعَلَّمُونَ مَا
يَضُرُّهُمۡ وَلَا يَنفَعُهُمۡۚ وَلَقَدۡ عَلِمُواْ
لَمَنِ ٱشۡتَرَىٰهُ مَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنۡ
خَلَٰقٖۚ وَلَبِئۡسَ مَا شَرَوۡاْ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمۡۚ
لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ١٠٢

**103.** Uma bagcina ukholo lwabo, futhi begwema nobubi, ubuyokuba ngcono ngempela umvuzo (wabo) kuAllah, ukube bebazi!

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَوۡاْ لَمَثُوبَةٞ مِّنۡ
عِندِ ٱللَّهِ خَيۡرٞۖ لَّوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ١٠٣

ISIGABA13.

**104.** O, nina enikholwayo! Ningasho (kuMprofethi) ukuthi: «Bukela kithina»[1], kepha anokuthi: «Sibheke»,futhi nimlalele, ngokuba abangakholwa bazothola isijeziso esibuhlungu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقُولُواْ رَٰعِنَا
وَقُولُواْ ٱنظُرۡنَا وَٱسۡمَعُواْۗ وَلِلۡكَٰفِرِينَ
عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٠٤

[1] Igama elithi «ra'ina» (sibheke), amaJuda ayeliguqulela kwelithi «rayna» (bukela kithina), begcona umProfethi (ukuthula kube kuye). UAllah Wabaqokela elithi «unzurna» (sibheke).

**105.** Akusona isifiso salabo abangakholwa, kulabo bantu beNcwadi nabakhonza izithixo, ukuthi kube khona okuhle okwehlela kinina kuvela eNkosini yenu, kepha uAllah Ukhethela umusa waKhe lowo Amthandileyo, ngempela uAllah UyiNkosi yomusa ongapheliyo.

مَا يَوَدُّ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ
وَلَا الْمُشْرِكِينَ أَنْ يُنَزَّلَ عَلَيْكُمْ مِنْ
خَيْرٍ مِنْ رَبِّكُمْ ۗ وَاللَّهُ يَخْتَصُّ
بِرَحْمَتِهِ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ
الْعَظِيمِ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ayikho imibiko[1] Yethu eSiyicimayo, noma eSenza niyikhohlwe, kepha Siletha engcono noma efana nayo. Awazi yini ukuthi uAllah Unamandla phezu kwezinto zonke na?

مَا نَنْسَخْ مِنْ آيَةٍ أَوْ نُنْسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ مِنْهَا
أَوْ مِثْلِهَا ۗ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Awazi yini ukuthi ungokaAllah ngempela uMbuso emazulwini nasemhlabeni na? Futhi ngaphandle kukaAllah aninamngane, noma umlekeleli?

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ ۗ وَمَا لَكُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ
وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٠٧﴾

**108.** Kumbe ningamfaka yini imibuzo uMprofethi wenu, njengalokho uMose wayebuzwa kudala na? Ngempela lowo ophendukayo abe ongakholwa ngemuva kokuba ekholwa, ulahlekile ngempela endleleni esobala.

أَمْ تُرِيدُونَ أَنْ تَسْأَلُوا رَسُولَكُمْ كَمَا
سُئِلَ مُوسَىٰ مِنْ قَبْلُ ۗ وَمَنْ يَتَبَدَّلِ
الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ السَّبِيلِ ﴿١٠٨﴾

---

[1] UNkulunkulu Usibikela njalo ngezimpawu zaKhe, imfundiso iyodwa kaAllah kepha ikhula nesigaba sentuthuko yabantu yaze yapheleliswa kwi-Kur'an: nje ngalokho abantu sebesezingeni eliphakeme ngobuchwepheshe.

**109.** Iningi labantu beNcwadi lifisa ukuniguqulela ebuqabeni ngemuva kokuba senikholiwe, lenziwa umona nokuzicabangela lona lodwa, ngemuva kokuba iqiniso elisobala selafika kubona. Nokho thethelelani ninganaki, kuze kufike umyalo kaAllah. Ngempela uAllah Unamandla phezu kwezinto zonke.

وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَوْ يَرُدُّونَكُم
مِّن بَعْدِ إِيمَانِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا مِّنْ عِندِ
أَنفُسِهِم مِّن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ
الْحَقُّ ۖ فَاعْفُوا وَاصْفَحُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ
اللَّهُ بِأَمْرِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٩﴾

**110.** Ngempela melani umthandazo, nisisele abampofu, ngokuba noma yikuphi enikwenzayo kwandulela imiphefumula yenu, niyokufica kuAllah. Ngempela uAllah Ubona konke enikwenzayo.

وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ ۚ وَمَا
تُقَدِّمُوا لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ
اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Futhi bathi: «Akekho oyongena eJannat (Paradesi)[1] ngaphandle uma engumJuda noma umKrestu». Yizifiso zabo lezo (eziyize). Yithi: «Vezani ubufakazi benu uma nineqiniso!».

وَقَالُوا لَن يَدْخُلَ الْجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ
هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ ۗ تِلْكَ أَمَانِيُّهُمْ ۗ قُلْ
هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١١١﴾

**112.** Lutho! Noma ubani ozinikele ngakhokonke kuAllah, futhi enza ukulunga uyothola umvuzo wakhe eNkosini yakhe; ngempela (labo) abasezukuba naluvalo, abasezukukhathazeka.

بَلَىٰ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ
فَلَهُ أَجْرُهُ عِندَ رَبِّهِ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١١٢﴾

ISIGABA14.

**113.** Nangaphezu kwalokho amaJuda athi: «AmaKrestu awa-

وَقَالَتِ الْيَهُودُ لَيْسَتِ النَّصَارَىٰ عَلَىٰ شَيْءٍ

[1] I-Jannat yiParadesi noma insimu nendawo yasekuqaleni.

وَقَالَتِ النَّصٰرٰى لَيْسَتِ الْيَهُوْدُ عَلٰى شَيْءٍ
وَّهُمْ يَتْلُوْنَ الْكِتٰبَ ۗ كَذٰلِكَ قَالَ الَّذِيْنَ
لَا يَعْلَمُوْنَ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَاللّٰهُ يَحْكُمُ
بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كَانُوْا فِيْهِ
يَخْتَلِفُوْنَ ﴿١١٣﴾

nasisekelo», kanti namaKrestu athi: «AmaJuda awanasisekelo», kepha bangabafundi beNcwadi[1], kanjalo labo abangenalwazi basho amazwi afana nalawo abawashoyo. Ngakho uAllah Uzobehlulela ngoSuku lokuvuka kwabafileyo, mayelana nalokho abaphikisana ngakho.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ مَّنَعَ مَسٰجِدَ اللّٰهِ اَنْ
يُّذْكَرَ فِيْهَا اسْمُهٗ وَسَعٰى فِيْ خَرَابِهَا ۗ
اُولٰٓئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ اَنْ يَّدْخُلُوْهَآ اِلَّا
خَآئِفِيْنَ ۗ لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ وَّلَهُمْ
فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١١٤﴾

**114.** Ubani lapha oduke kakhulu kunalowo ovimba ukuthi ezindaweni zenkonzo kaAllah kudunyiswe igama lakhe[2], nonenhloso yokubenzela phansi na? Ingani labo babengafanele ukungena lapho (eMasjid)[3] ngaphandle kwalabo abanovalo. Bayohlazeka labo kulomhlaba, futhi nakweLizayo bathole isijeziso esibuhlungu.

وَلِلّٰهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ۚ فَاَيْنَمَا تُوَلُّوْا
فَثَمَّ وَجْهُ اللّٰهِ ۗ اِنَّ اللّٰهَ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿١١٥﴾

**115.** Ngempela ingekaAllah impumalanga nentshonalanga, futhi noma ngabe uphendukela ngakuphi, uphambi kobuso bukaAllah khona lapho. Bheka! UAllah Undawo zonke, Wazi konke kabanzi.

---

[1] INcwadi yinye abayifundayo, kepha bayaphikisana. Abanye phakathi kwabo basekuphikisaneni kepha bengenalwazi.

[2] AmaArab angakholwa kuAllah, ayengathandi ukuthi abanye baMkhonze.

[3] I-Masjid yindlu yomkhuleko.

**116.** Futhi bathi: «UAllah Wazitholela (wazala)[1] indodana». Makangcweliswe Yena! Akunjalo, konke okusemazulwini nasemhlabeni kungokwaKhe: kuthobela nentando yaKhe.

وَقَالُوا اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَانَهُ ۖ بَل لَّهُ مَا فِي
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَّهُ قَانِتُونَ ﴿١١٦﴾

**117.** UnguMdali wamazulu nomhlaba, futhi uma Emisa udaba oluthize Uyaye Athi: «Yenzeka!» - besekwenzeka.

بَدِيعُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَإِذَا قَضَىٰ
أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿١١٧﴾

**118.** Futhi labo abangenalwazi bathi: «Kungani uAllah Engakhulumi kithina, noma kufike kithina izimpawu na?» Njengoba bekhuluma nje, nalabo besendulo babenenkulumo enjengalena. Izinhliziyo zabo ziyefana. Ngempela Siyenze yacaca imibiko kulabo abaqinisekile.

وَقَالَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا اللَّهُ
أَوْ تَأْتِينَا آيَةٌ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ الَّذِينَ
مِن قَبْلِهِم مِّثْلَ قَوْلِهِمْ ۘ تَشَابَهَتْ قُلُوبُهُمْ ۗ
قَدْ بَيَّنَّا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** (O, MproFethi) Sikuthumile ngeqiniso ukuze ubengumthwali wezindaba ezimnandi, nomxwayisi, kepha awuzubuzwa lutho ngeqembu lomlilo wesihogo.

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۖ
وَلَا تُسْأَلُ عَنْ أَصْحَابِ الْجَحِيمِ ﴿١١٩﴾

**120.** AmaJuda namaKrestu awasoze athokoza ngawe, ngaphandle uma uzolandela inkolo

وَلَن تَرْضَىٰ عَنكَ الْيَهُودُ وَلَا النَّصَارَىٰ
حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى اللَّهِ

---

[1] UAllah Akazali, kepha Uyadala kuphela. Izisho ezithi «Amadodana» kaNkulunkulu Gen. 6:4, nakuMath. 6:9 «Baba wethu»; azisetshenziswa esambulweni lesisokugcina: ngoba sezasetshenziswa ngendlela engaqondile.

yabo. Yithi: «Bheka! Ukuholwa nguAllah yikona kuholwa (kweqiniso)». Ngempela futhi uma ungase ulandele izifiso zabo ngemuva kolwazi oselufike kuwe, ungeze waba namvikeli noma umlekeleli ovela kuAllah.

هُوَ الْهُدَىٰ ۗ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُم بَعْدَ
الَّذِي جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ مِنَ اللَّهِ
مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ١٢٠

**121.** Kulabo eSabathumela iNcwadi, abayifunda ngeqiniso elikuyo, laboke bakholelwa kuyo; kodwa abangakholelwa kuyo, yibona labo abalahlekelwayo[1].

الَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَتْلُونَهُ حَقَّ تِلَاوَتِهِ
أُولَٰئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِهِ فَأُولَٰئِكَ
هُمُ الْخَاسِرُونَ ١٢١

ISIGABA15.

**122.** O, bantwana bakwaIsrayeli! Khumbulani umusa waMi Enganenzela wona, nkuthi Nganikhetha kuzozonke izizwe (ukudlulisa imiyalo yaMi).

يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ اذْكُرُوا نِعْمَتِيَ الَّتِي أَنْعَمْتُ
عَلَيْكُمْ وَأَنِّي فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ١٢٢

**123.** Futhi nesabe loloSuku lapho umphefumula ungezusiza omunye ngalutho, ngisho nesinxephezelo singena kwamukelwa kuwo, ngisho ukuncengelwa kungeze kwaba wusizo kuwona, futhi engekho onokulekelelwa.

وَاتَّقُوا يَوْمًا لَّا تَجْزِي نَفْسٌ عَن نَّفْسٍ شَيْئًا
وَلَا يُقْبَلُ مِنْهَا عَدْلٌ وَلَا تَنفَعُهَا
شَفَاعَةٌ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ١٢٣

**124.** Futhi (nikhumbule) uAbraham wavivinywa yiNkosi yakhe

وَإِذِ ابْتَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ رَبُّهُ بِكَلِمَاتٍ فَأَتَمَّهُنَّ ۖ

---

[1] Lelivesi likhuluma ngamaKrestu aseAbysiniya (Ethopiya), ayehamba noJafar ka-Twalib ukuya emzini waseMadina lapho bafike bamukela khona ukuholwa ngumProfethi uMuhammad ((ukuthula kube kuye).

ngemiyalo wayigcina[1]. Yathi: «Bheka Ngizokwenza ubengumholi wesintu». (uAbraham wacela) wathi: «Kanye nozalo lwami?» (INkosi) yathi: «Kepha isethembiso Sami asizufinyelela neze kulabo abonayo».

قَالَ إِنِّي جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامًا ۖ قَالَ وَمِن
ذُرِّيَّتِي ۖ قَالَ لَا يَنَالُ عَهْدِي الظَّالِمِينَ ﴿١٢٤﴾

**125.** (Nikhumbule) futhi, Samisa Indlu (eMakkah) njengendawo yokuhlanganela isintu, nephephile; (Sathi): «Thathani isimiso sikaAbraham njengendawo yomkhuleko. Senza futhi isivumelwano noAbraham noIsmayeli, (esithi): «Indlu yaMi, bayihlanzele labo abajikeleza kuyo (ngomkhuleko), noma abahlala kuyo izinsuku (ezithile) bejule ngomkhuleko, nabakhothama bawe ngobuso (bekhuleka)».

وَإِذْ جَعَلْنَا الْبَيْتَ مَثَابَةً لِّلنَّاسِ وَأَمْنًا
وَاتَّخِذُوا مِن مَّقَامِ إِبْرَاهِيمَ مُصَلًّى ۖ وَعَهِدْنَا
إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيْتِيَ لِلطَّائِفِينَ
وَالْعَاكِفِينَ وَالرُّكَّعِ السُّجُودِ ﴿١٢٥﴾

**126.** Khumbula futhi mhla uAbraham ethandaza ethi: «O, Nkosi yaMi! Yenza lelidolobha kube eliphephile, futhi Wondle nabantu abakulo ngezithelo, labo abakholelwa kuAllah nasoSukweini lokugcina». Wathi (uAllah):

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ اجْعَلْ هَٰذَا بَلَدًا آمِنًا
وَارْزُقْ أَهْلَهُ مِنَ الثَّمَرَاتِ مَنْ آمَنَ مِنْهُم
بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۖ قَالَ وَمَن كَفَرَ فَأُمَتِّعُهُ قَلِيلًا
ثُمَّ أَضْطَرُّهُ إِلَىٰ عَذَابِ النَّارِ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٢٦﴾

---

[1] (a) Ukukhonza uAllah yedwa. (b) Ukuchitha izithixo. (c) Ukushumayela iqiniso ebhekene nokulifela. (d) Ukusuka kwelakubo nakubantu bakubo eholwa nguAllah. (e) Ukunikela ngendodana yakhe, nokushiya uIshmayeli nomkakhe uHajar (Hagar) ehlane laseParan (Makkah). (f) Ukwakha indlu yomkhuleko kaNkulunkulu, nokunye okuningi.

«Nalowo ongakholwa Ngizomjabulisa okwesikhashana, bese Ngimdudulela ekujezisweni ngomlilo: futhi sibi kakhulu isiphetho esinjalo!»

127. Khumbulani futhi uAbraham noIshmayeli bephakamisa izinsika zendlu[1] (bethi): «O, Nkosi yethu! Amukela (lomsebenzi) wethu, ngempela Wena Uzwa konke, Wazi konke!»

وَإِذْ يَرْفَعُ إِبْرَٰهِـۧمُ ٱلْقَوَاعِدَ مِنَ ٱلْبَيْتِ وَإِسْمَـٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿١٢٧﴾

128. «O, Nkosi yethu! Senze sibe ngamaMuslim (abathobelaintando yaKho), nozalo lwethu lube yisizwe esikuthobelayo, futhi Sibonise izindlela zethu zokukhonza[2], futhi Usithethelele, ngoba ngempela, nguWena wedwa onguMthetheleli, Onomusa.

رَبَّنَا وَٱجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٢٨﴾

129. «O, Nkosi yethu! Uvuse phakathi kwabo isiThunywa esizobalethela imibiko yaKho, futhi sibafundise ngemiBhalo eNgcwele,

رَبَّنَا وَٱبْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَـٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَـٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ

[1] Lendlu isedolobheni laseMakkah ezweni laseArabiya, ibizwa ngokuthi yika'ba. Kusobala ukuthi uJesu ngesikhathi etshela amaJuda ukuthi azophucwa umbuso kaNkulunkulu unikezwe esinye isizwe: yiso lesisizwe esiwuzalo lukaIshmayeli esingabafowabo bamaJuda amaArab, ngokuba uAbraham wathenjiswa Gen. 26:4. AbakwaIsrayeli kuDut. 18:18-19. Waphinda uJesu wabakhumbuza kuMat. 21:42-43. UmProfethi okwagcwaliseka kuye konke lokhu nguMuhammad.

[2] Lapha uAbraham (ukuthula kube kuye) wayecela izindlela ezimsulwa zokukhonza uNkulunkulu uAllah.

nangobuhlakani, sibuye sibahlanze[1]: ngokuba ngempela nguWena kuphela Onamandla, Onobuhlakani!».

وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٢٩﴾

ISIGABA16.

**130.** Ubani ngempela olahle inkolo kaAbraham, uma kungesiye ohlaza umphefumula wakhe na? Bheka futhi Samkhetha kulomhlaba, nakweLizayo bheka uzoba kanye nabalungileyo.

وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَن سَفِهَ
نَفْسَهُ ۚ وَلَقَدِ اصْطَفَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا ۖ
وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Bheka! INkosi (yakhe uAllah) Yathi kuye: «Zinikele!» Wathi: «Ngizinikele eNkosini edale amazwe onke jikelele».

إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ ۖ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ
الْعَالَمِينَ ﴿١٣١﴾

**132.** (Ngempela) futhi uAbraham wayala amadodana akhe kanjalo, (kanye) noJakobe (wathi): «Madodana ami! Bhekani uAllah Unikhethele inkolo (yeqiniso), ngakho-ke ningalinge nificwe ukufa ningewona amaMuslim (abazinikele kuAllah)»[2].

وَوَصَّىٰ بِهَا إِبْرَاهِيمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَا بَنِيَّ
إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَىٰ لَكُمُ الدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا
وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Kungabe nanikhona yini lapho ukufa kumfica uJakobe na? Lapho ebuza emadodaneni akhe (ethi): «Yini enizoyikhonza emva

أَمْ كُنتُمْ شُهَدَاءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ
الْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِن
بَعْدِي قَالُوا نَعْبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ آبَائِكَ

---

[1] UAbraham (ukuthula kube kuye) wayekhulekela labo abakholwayo ukuthi kuvele phakathi kwabo umProfethi ozobahlambulula. Lomkhuleko waphendulwa ngoMuhammad ongowozalo lukaIshmayeli (ukuthula kubo kubona).

[2] AbaProfethi bonke babe ngamaMuslim okuchaza ukuzinikela kuAllah.

kwami na?» Athi: «Sizokhonza uNkulunkulu wakho, uNkulunkulu wobaba bakho oAbraham, noIshmayeli, noIsaka, futhi uNkulunkulu Oyedwa thina esizinikela kuYe (njengamaMuslim)».

إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗا
وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٣

**134.** Laba abantu asebadlula kuleli. Bazomukeliswa izithelo zalokho abakusebenzela, nani ngalokho enikwenzayo! Futhi anizubuzwa ngezenzo lezo abazenza[1].

تِلۡكَ أُمَّةٞ قَدۡ خَلَتۡۖ لَهَا مَا كَسَبَتۡ
وَلَكُم مَّا كَسَبۡتُمۡۖ وَلَا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّا
كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٤

**135.** Bathi futhi: «Yibani amaJuda» noma nibe «amaKrestu ukuze niholwe (kahle)». Anothi: «Neze! (Sizo landela) inkolo kaAbraham owayeqotho, futhi wayengesiye umkhonzi wezithixo»[2].

وَقَالُواْ كُونُواْ هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰ تَهۡتَدُواْۗ قُلۡ
بَلۡ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِـۧمَ حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ
ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٣٥

**136.** Anothi: Siyakholwa KuAllah, nakulokho esikwembu lelwe, nalokho okwembulwa kuAbraham, noIshamayeli, noIsa ka, noJakobe, nasezizweni, nalokho okwembulwa kuMose, noJesu nakwabanye abaProfethi kuvela eNkosini yabo: asibandlululi noyedwa phakathi kwabo, futhi

قُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ
إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ
وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَآ
أُوتِيَ ٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ
أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٦

---

[1] Akekho oyothwala isono somunye, futhi engekho oyojeziswa ngalokho angakwenzanga yena.

[2] UAbraham wakhethwa nguAllah njengoba sifundile kuvesi 130. Kuvesi 131 uthi: «Ngizinikele eNkosini edale amazwe onke jikelele» ngesiArab sithi uyiMuslim.

sizinikele kuYena (uAllah) kuphela (singama Muslim)».

**137.** Uma bekholwa njengoba nina nikholwa, ngempela baholwe ngokweqiniso, kepha uma befulathela (lombiko), yibona abadala uqhekeko, futhi uAllah uzoniseka uma nibhekene nabo: ngokuba nguYena Ozwa konke, Owazi konke!

فَإِنْ ءَامَنُوا۟ بِمِثْلِ مَآ ءَامَنتُم بِهِۦ فَقَدِ
ٱهْتَدَوا۟ ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا هُمْ فِى شِقَاقٍ ۖ
فَسَيَكْفِيكَهُمُ ٱللَّهُ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ١٣٧

**138.** Umbhaphathiso (umbala)[1] okaAllah, kambe ubani ongabhaphathisa kangcono kunoAllah na? NguYena futhi esimkhonzayo.

صِبْغَةَ ٱللَّهِ ۖ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ
صِبْغَةً ۖ وَنَحْنُ لَهُۥ عَٰبِدُونَ ١٣٨

**139.** Yithi (kumaJuda namaKrestu): «Ningaphikisana yini nathi[2] ngoAllah, uma kunguYena oyiNkosi yethu neNkosi yenu, kanti imisebenzi yethu iqondene nathi, kanjalo nemisebenzi yenu iqondene nani, futhi sizinikele ngobuqotho kuYena na?».

قُلْ أَتُحَآجُّونَنَا فِى ٱللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ
وَلَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ أَعْمَٰلُكُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ
مُخْلِصُونَ ١٣٩

**140.** Noma kambe nithi uAbraham noIshmayeli, noIsaka, noJakobe, nezizwe kwakungamaJuda

أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرَٰهِۦمَ وَإِسْمَٰعِيلَ
وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطَ كَانُوا۟

---

[1] KumaArab angamaKrestu kwakuthi uma ebhaphathiza afake udayi echibini lamanzi azobhaphathiza ngawo. Ngemuva kombhaphathizo kwakuthiwa usuthole «umbala» omusha. UmProfethi wafika nombhaphathizo kaMoya oyiNgcwele nomlilo. Funda Mathe. 3:11.

[2] AmaJuda ayevamise ukuklolodela amaMuslim ethi: I-Klibla okuwukubhekisa amabombo ezweni elingcwele uma ukhuleka, bethi ingeyabo; futhi ingeyokuqala. AbaProfethi bonke abakwaIsrayeli; ukuba uMuhammad ubengumProfethi ngabe ephuma esizweni sethu. UAllah Wayesembula lelivesi.

noma kwakungamaKrestu na? Yithi: «Inina enazi kangcono noma uAllah na? Futhi ukhona yini omubi kakhulu kunalowo ofihle ubufakazi anabo abuthole kuAllah na? Nokho akusi kona ukuthi uAllah Aka kunakile enikwenzayo».

هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ ۗ قُلْ ءَأَنتُمْ أَعْلَمُ أَمِ
ٱللَّهُ ۗ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَتَمَ شَهَٰدَةً
عِندَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ
عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Manje labo ngabantu asebadlula kuleli; bayovuna izithelo abazisebenzela, kanye nani niyovuna kwenikusebenzile, futhi anizubuzwa ngezenzo zabo»[1].

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم
مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْـَٔلُونَ عَمَّا كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾

ISIGABA17.

**142.** Iziwula phakathi kwabantu zizothi: «Yingani befulathele iklibla[2] (yaseJerusalem) okuyiyona ndawo abayijwayele na? Yithi: «IngekaAllah impumalanga nentshonalanga: Uholela lowo Amthandileyo endleleni eqondileyo».

سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا
وَلَّىٰهُمْ عَن قِبْلَتِهِمُ ٱلَّتِى كَانُوا۟ عَلَيْهَا ۚ قُل
لِّلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ ۚ يَهْدِى مَن يَشَآءُ
إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٤٢﴾

**143.** Yingakho Sinenze nayisizwe (Ummat)[3] esiphakathi nendawo, ukuze nibe ngofakazi kubantu, futhi nesiThunywa sibe ngufakazi kinina. Futhi Sini-

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَٰكُمْ أُمَّةً وَسَطًا لِّتَكُونُوا۟ شُهَدَآءَ
عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيدًا ۗ وَمَا
جَعَلْنَا ٱلْقِبْلَةَ ٱلَّتِى كُنتَ عَلَيْهَآ إِلَّا لِنَعْلَمَ

[1] Umbhaphathizo kuthiwa owokususa isono sokuqala sikaAdam noEva, lapha uAllah Uyasihlambulula kulokho.

[2] I-Klibla yibombo lapho siphenduka sibhekise ngakhona uma sikhuleka. Funda 2 IziKronike 6:29 naku 32, yingakho umProfethi uMuhammad (ukuthula kube kuye) engazange ayibandlulule, UAllah wayeseletha umyalo wokuyifulathela ngemva kwezingcono zamaJuda.

[3] I-Ummat yisizwe esibunjwe ngezinhlanga ezahlukene.

khethele iklibla (eMakkah)[1] ebeniyijwayele, ukuze Sazi lowo olandela isiThunywa nalowo ophambana naso: ngokuba ngempela (isivivinyo) besinzima ngaphandle kulabo abaholwa nguAllah. Nokho uAllah Akasoze Aluthatha njengeze ukholo lwenu, ngoba uAllah Unozwelo Nesihawu maqondana nesintu.

مَن يَتَّبِعُ الرَّسُولَ مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ ۚ
وَإِن كَانَتْ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى الَّذِينَ هَدَى
اللَّهُ ۗ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَانَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ
بِالنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٣﴾

**144.** (O, Muhammad) Sibone uphendula ubuso bakho ububhekise ezulwini (ukuze uholwe): Ngakho-ke Sizokwenza ukuba ubhekise eklibla ezokugculisa. Manje-ke phendulela ubuso bakho eMasjid eNgcwele (eMakkah), futhi noma ngabe nikuphi, nibophendulela ubuso benu kuyo (uma nikhuleka). Futhi labo abathola iNcwadi (kuqala) bayazi ukuthi leliyiqiniso elivela eNkosini yabo: ngempela akusikona ukuthi uAllah Akakunakile abakwenzayo.

قَدْ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِي السَّمَاءِ ۖ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ
قِبْلَةً تَرْضَاهَا ۚ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ
الْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ ۗ
وَإِنَّ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ لَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ الْحَقُّ
مِن رَّبِّهِمْ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Noma ngabe usulethe izinhlobonhlobo zezibonakaliso kulabo abathola iNcwadi (kuqala), bangeze babhekisa kuleklibla yakho. Kanjalo nawe ungabhekisi ngaseklibla yabo, kanti nabanye phakathi kwabo ababhekisi nga-

وَلَئِنْ أَتَيْتَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ بِكُلِّ آيَةٍ
مَّا تَبِعُوا قِبْلَتَكَ ۚ وَمَا أَنتَ بِتَابِعٍ قِبْلَتَهُمْ ۚ
وَمَا بَعْضُهُم بِتَابِعٍ قِبْلَةَ بَعْضٍ ۚ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ
أَهْوَاءَهُم مِّن بَعْدِ مَا جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ إِنَّكَ

[1] Lendlu yomkhuleko eseMakkah yakhiwa nguAbraham noIshmayeli, kanti iThempeli laseJerusalema lakhiwa uSolomoni umzukulu kaAbraham (ukuthula kube kubona).

seklibla yabanye[1]. Uma wena futhi ungase ulandele izifiso zabo ngemuva kokuthola ulwazi, ngempela ungaba omunye wabedukileyo.

إِذًا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٥

**146.** Labo eSabanika iNcwadi bayawazi (lombiko)[2] njengoba bekwazi ukubona amadodana abo; kepha, bheka, abanye kubona bafihle iqiniso lelo abalaziyo.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيۡنَٰهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ يَعۡرِفُونَهُۥ كَمَا يَعۡرِفُونَ
أَبۡنَآءَهُمۡۖ وَإِنَّ فَرِيقٗا مِّنۡهُمۡ لَيَكۡتُمُونَ
ٱلۡحَقَّ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤٦

**147.** Iqiniso livela eNkosini yakho! Ngakho-ke ungabi ongabazayo (nakancane).

ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ١٤٧

ISIGABA18.

**148.** Ngoba yilowo nalowo unenjongo yalapho ephendukela khona, ngakho-ke ncintisanani ngokuhle[3]. Noma ngabe nikuphi uAllah Uyonihlanganisa ndawonye, ngoba, ngempela uAllah Unamandla phezu kwezinto zonke.

وَلِكُلّٖ وِجۡهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَاۖ فَٱسۡتَبِقُواْ ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ
أَيۡنَ مَا تَكُونُواْ يَأۡتِ بِكُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًاۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٤٨

**149.** Kanjalo, noma ngabe uqhamuka ngakuphi phendulela ubuso bakho (uthandaze) ubhekise ngaseMasjid eNgcwele (eMakkah)

وَمِنۡ حَيۡثُ خَرَجۡتَ فَوَلِّ وَجۡهَكَ شَطۡرَ
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۖ وَإِنَّهُۥ لَلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَۗ

---

[1] AmaJuda abhekisa eJersalem uma ethandaza, kanti amaKrestu abhekisa noma kuphi.

[2] UAbdullah bin Salaam ngowokuqala esizweni samaJuda ukwemukela i-Islam kumProfethi (ukuthula kube kuye), mhlazane efika okukuqala emzini waseMadina. Kwamcacela ukuthi nguyena lomProfethi okwakubikezelwe ngaye ezincwadini zabo.

[3] Inkolo ihambisana kakhulu nezenzo ezinhle ezifakazela ukuholwa.

وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٩﴾

- ngokuba, bheka, yiqiniso leli elivela eNkosini yakho; futhi akusikona ukuthi uAllah Akakunakile enikwenzayo.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ
الْحَرَامِ وَحَيْثُ مَا كُنْتُمْ فَوَلُّوا وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ
لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ إِلَّا الَّذِينَ
ظَلَمُوا مِنْهُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِي وَلِأُتِمَّ
نِعْمَتِي عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٠﴾

**150.** Uma njalo uliqhamukisa noma ngakuphi, phendulela ubuso bakho eMasjid eNgcwele; futhi noma ngabe nikuphi niphendulele ubuso benu kuyo (uma nikhuleka), ukuze abantu bangalokhu bephikisana nani, ngaphandle kwalabo abanochuku. Ngakho-ke ningabesabi, kepha nesabe Mina! ukuze Ngiphelelise umusa waMi kinina, nokuthi futhi nize nithole ukuholwa.

كَمَا أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِنْكُمْ يَتْلُو عَلَيْكُمْ
آيَاتِنَا وَيُزَكِّيكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ
وَيُعَلِّمُكُمْ مَا لَمْ تَكُونُوا تَعْلَمُونَ ﴿١٥١﴾

**151.** Njengoba Sathumela iSithunywa phakathi kwenu, esinibikela imiyalo Yethu, futhi sanihlanza, sanifundisa ngoMbhalo nobuhlakani, futhi sanifundisa ngisho lokho ebeningakwazi.

فَاذْكُرُونِي أَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوا لِي وَلَا تَكْفُرُونِ ﴿١٥٢﴾

**152.** Ngakho-ke Ngikhumbuleni, naMi Ngizonikhumbula nani. Ningibonge, futhi ningadikili ukukhulowa yiMi.

ISIGABA 19.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اسْتَعِينُوا بِالصَّبْرِ وَالصَّلَاةِ
إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿١٥٣﴾

**153.** O, nina enikholiwyo! Celani usizo ngokubekezela nangomkhuleko: ngoba, bheka, uAllah Ukanye nalabo ababekezelayo.

**154.** Futhi ningasho kulabo ababulawe besendleleni kaAllah, (ukuthi): «Ngabafi». Lutho! Bayaphila noma nina ningakuboni lokho[1].

وَلَا تَقُولُوا لِمَن يُقْتَلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَمْوَاتٌ
بَلْ أَحْيَاءٌ وَلَٰكِن لَّا تَشْعُرُونَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Ngempela futhi Sizonivivinya ngezinto ezisabisayo, ngendlala, nangokulahlekelwa yingcebo nemiphefumulo kanye nezithelo (zezithukunthuku zenu), nokho dluliselani izindaba ezimnandi kwababekezelayo.

وَلَنَبْلُوَنَّكُم بِشَيْءٍ مِّنَ الْخَوْفِ وَالْجُوعِ
وَنَقْصٍ مِّنَ الْأَمْوَالِ وَالْأَنفُسِ وَالثَّمَرَاتِ
وَبَشِّرِ الصَّابِرِينَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Labo okuthi uma bevelelwe amashwa bathi: «Ngempela singabakaAllah, futhi isiphetho ngempela ukubuyela kuYe».

الَّذِينَ إِذَا أَصَابَتْهُم مُّصِيبَةٌ قَالُوا
إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ ﴿١٥٦﴾

**157.** Banjalo-ke okwehlela kubonai izibusiso nomusa ovela eNkosini yabo, futhi yibona abaholeleke endleleni elungileyo.

أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَاتٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَرَحْمَةٌ
وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُهْتَدُونَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Bheka! (izintaba) iSwafa[2] neMarwah ziphakathi kwezinye zezimpawu zikaAllah, kulabo abenza iHajj kuLendlu ngesikhathi okuyiso onyakeni, noma ngezinye izikhathi zonyaka (uMrah), aku-

إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِن شَعَائِرِ اللَّهِ ۖ فَمَنْ حَجَّ
الْبَيْتَ أَوِ اعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ
بِهِمَا ۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَإِنَّ اللَّهَ
شَاكِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٥٨﴾

[1] Funda isahluko (surah) 3:169-171.

[2] Kulezintaba zombili kulapho uHagar (Hajar) unina kaIshmayeli ayegijima khona efuna amanzi ukuze aphuzise umntwana, uAllah Waphemba umthombo abathi yiZam-zam. Kulendawo yilapho uAbraham amisa khona umuzi wakhe kanye nendlu kaAllah. funda kuGenesise 21:17-21.

nacala uma bejikeleza (phakathi) kwazo (ngomthandazo), ngoba, uma kukhona ozenzela okuhle kuzisukela kuyena, (akunacala), qiniseka ukuthi uAllah unguMbuleli Owaziyo.

**159.** Ngempela labo abafihle ubufakazi kanye nezaluleko eSesazembula, ngemuva kokuba Sesazicacisela abantu ngemiBhalo: yilabo-ke abazokwenganyelwa yisiqalekiso sikaAllah, kanye nesalabo abanamandla okuqalekisa.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنزَلْنَا مِنَ الْبَيِّنَٰتِ
وَالْهُدَىٰ مِن بَعْدِ مَا بَيَّنَّٰهُ لِلنَّاسِ فِي الْكِتَٰبِ
أُولَٰٓئِكَ يَلْعَنُهُمُ اللَّهُ وَيَلْعَنُهُمُ اللَّٰعِنُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Ngaphandle kwalabo abaphendukayo balungise, baveze obala (amaqiniso). Yibona-ke labo Engiphendukela kubona (ngentethelelo), ngokuba Mina Ngiphenduka ngomusa.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا وَأَصْلَحُوا وَبَيَّنُوا
فَأُولَٰٓئِكَ أَتُوبُ عَلَيْهِمْ وَأَنَا التَّوَّابُ
الرَّحِيمُ ﴿١٦٠﴾

**161.** Ngempela labo abaphika inkolo baze bafe beyiphika, phezukwabo kunesiqalekiso sikaAllah, nesezingelosi kanye nesabantu bonke.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ
أُولَٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ اللَّهِ وَالْمَلَٰٓئِكَةِ
وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٦١﴾

**162.** Bayophila kuso njalo; (futhi) isijeziso sabo asizuxegiswa, kanti nelinye ithuba bengezulinikezwa.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ
وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Ngempela uNkulunkulu wenu nguNkulunkulu munye vo; akuna Nkulunkulu ngaphandle kwaKhe, Unomusa, Unesihawu.

وَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الرَّحْمَٰنُ
الرَّحِيمُ ﴿١٦٣﴾

ISIGABA20.

**164.** Ngempela ekudalweni kwamazulu nomhlaba, nasekuguqulweni kobusuku nemini, emikhumbini entanta olwandle nalokho okuyinzuzo kubantu, kanye namanzi (emvula) uAllah Awehlisa esibhakabhakeni, nempilo Ayiletha ngawo emhlabeni osufile, ezilwaneni ezinhlobonhlobo ezandiswe umhlaba wonke, ekuphendukeni kwemimoya, namafu eweuthobele, phakathi kwesibhakabhaka nomhlaba: kuyizimpawu ( zobuKhosi bukaAllah) kulabo abaqondayo.

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ
الَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَالْفُلْكِ الَّتِي تَجْرِي فِي الْبَحْرِ
بِمَا يَنْفَعُ النَّاسَ وَمَا أَنْزَلَ اللّٰهُ مِنَ السَّمَاءِ
مِنْ مَّاءٍ فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا
وَبَثَّ فِيهَا مِنْ كُلِّ دَابَّةٍ وَّتَصْرِيفِ
الرِّيٰحِ وَالسَّحَابِ الْمُسَخَّرِ بَيْنَ السَّمَاءِ
وَالْأَرْضِ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُونَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Noma kunjalo kunabantu abakhonza izithixo esikhundleni sikaAllah, bazithanda ngalolothando okufanele bathande ngalo uAllah: kepha labo abakholwayo baphuphuma uthando ngoAllah, Ukube lezozoni bezinamehlo okubona, (ngempela) beziyobona isijeziso, nokuthi amandla onke ngakaAllah, kanye nokuthi uAllah Unesijeziso esinzima!

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّتَّخِذُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
أَنْدَادًا يُّحِبُّوْنَهُمْ كَحُبِّ اللّٰهِ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا
أَشَدُّ حُبًّا لِّلّٰهِ وَلَوْ يَرَى الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا إِذْ
يَرَوْنَ الْعَذَابَ أَنَّ الْقُوَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا وَّأَنَّ
اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعَذَابِ ﴿١٦٥﴾

**166.** ( Kuyothi ngaloloSuku ) labo ababelandelwa sebezihlangula kubalandeli babo, bazobona isijeziso nobuhlobo babo buyophela nya!

إِذْ تَبَرَّأَ الَّذِيْنَ اتُّبِعُوْا مِنَ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْا
وَرَأَوُا الْعَذَابَ وَتَقَطَّعَتْ بِهِمُ الْأَسْبَابُ ﴿١٦٦﴾

**167.** Futhi nalabo ababenga-

وَقَالَ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْا لَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً

balandeli bayothi: «Uma besinelinye ithuba bsiyozihlangula njengalokho nabo sebezihlangulile kithina!» Kanjalo uAllah Uyobakhombisa izenzo zabo, babelusizi, kodwa kungekho ndlela kubona yoku phuma emlilwemi.

فَنَتَبَرَّأَ مِنْهُمْ كَمَا تَبَرَّءُوا مِنَّا ۗ كَذَٰلِكَ
يُرِيهِمُ اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ حَسَرَاتٍ عَلَيْهِمْ ۖ
وَمَا هُم بِخَارِجِينَ مِنَ النَّارِ ﴿١٦٧﴾

ISIGABA21.

**168.** O, sintu! Dlanini konke okusemthethweni (halal) nokuhlanzekile emhlabeni, futhi ningalandeli ezinyathelweni zikasathane: ngoba, ngempela uyisitha senu esisobala.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ كُلُوا مِمَّا فِي الْأَرْضِ حَلَالًا
طَيِّبًا وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ
إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿١٦٨﴾

**169.** Ngokuba uniyala kuphela ngokwenza okubi nokuyihlazo, nokuthi nikhulume ngoAllah lokho eningakwazi.

إِنَّمَا يَأْمُرُكُم بِالسُّوءِ وَالْفَحْشَاءِ وَأَن
تَقُولُوا عَلَى اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Kepha uma kuthiwa kubona: «Landelani lokho uAllah Akwembulile», Bathi: «Neze! Sizolandela (kuphela) emikhodweni yobaba bethu». Maye! Noma ngabe oyise babengenabo nakancane ubuhlakani nokuholwa (kweqiniso) na?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ اتَّبِعُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ قَالُوا
بَلْ نَتَّبِعُ مَا أَلْفَيْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۗ أَوَلَوْ كَانَ
آبَاؤُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ شَيْئًا وَلَا يَهْتَدُونَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Futhi-ke labo a bangakholwa bafaniswa nalabo abamemezisa okomhlambi wezimbuzi, ubhekise ezintweni ezingezwa lutho, ngaphandle (komsindo) wokumemeza kanye nezikhalo. Bayizithulu, izimungulu, bayi-

وَمَثَلُ الَّذِينَ كَفَرُوا كَمَثَلِ الَّذِي يَنْعِقُ بِمَا
لَا يَسْمَعُ إِلَّا دُعَاءً وَنِدَاءً ۚ صُمٌّ بُكْمٌ
عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٧١﴾

zimpumputhe ngalokho abanabo ubuhlakani.

**172.** O, nina enikholwayo! Dlanini konke okuhlanzekile eSinabele kona, futhi nibonge kuAllah uma kunguYena kuphela enimkhonzayo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ
مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَٱشْكُرُوا۟ لِلَّهِ إِن كُنتُمْ
إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Unenqabela (ukudla) ingcuba (isilwane esife singanqunyiwe), ububende, inyama yengulube nalokho okuthe uma kunqunywa kwathethwa amanye amagama kunelikaAllah. Kepha uma kukhona ophoqwe yisimo engeqanga (umthetho) ngenhloso, lowo akanacala, ngokuba, bheka uAllah Uyathethelela, Unomusa.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحْمَ
ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ بِهِۦ لِغَيْرِ ٱللَّهِ ۖ فَمَنِ ٱضْطُرَّ
غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٧٣﴾

**174.** Ngempela labo abafihle izambulo zikaAllah eziseNcwadini, futhi bazuze okuthile ngalokho, labo-ke abafaki lutho ngaphandle komlilo eziswini zabo. Futhi uAllah Akazukhuluma nabo ngoSuku lokuvuka (kwabafileyo), futhi Akazubahlambulula. Ngempela bamelwe yisijeziso esibuhlungu (kakhulu).

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ
ٱلْكِتَٰبِ وَيَشْتَرُونَ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ
مَا يَأْكُلُونَ فِى بُطُونِهِمْ إِلَّا ٱلنَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ
ٱللَّهُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿١٧٤﴾

**175.** Yilabo-ke abakhethe ukuphambuka kunokuholwa (ngeqiniso), nesijeziso kunentethelelo. Nakho, bazimisele kangakanani ngokufinyelela emlilweni!

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ
وَٱلْعَذَابَ بِٱلْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَآ أَصْبَرَهُمْ عَلَى
ٱلنَّارِ ﴿١٧٥﴾

**176.** (Bazojeza) ngoba uAllah Umbule iNcwadi ngokweqiniso, kepha labo abafuna abangaphikisana nakho kuyo iNcwadi, baqembukele kude le!

ذٰلِكَ بِأَنَّ اللّٰهَ نَزَّلَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ ۗ
وَإِنَّ الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِي الْكِتٰبِ لَفِي شِقَاقٍ
بَعِيدٍ ﴿١٧٦﴾

ISIGABA22.

**177.** Akusikona ukulunga ukuphendulela ubuso benu empumalanga noma entshonalanga, kepha ukulungu kuwukukholwa kuAllah nasoSukwini lokugcina, nasezingelosini, emiBhalweni, naseziThunyweni; futhi nokunikela ngengcebo ngenxa yokuMthanda (uAllah), ezihlobeni, nezintandane, abampofu, nabasohambeni, nakwabacelayo, nokukuhulula izigqila, nokumela umthandazo, nokusisela abampofu (zakat), nokugcina izivumelwano kulabo ozenze nabo, nokubekezela ebuhlungwini nasemashweni, nangezikhathi zosizi. Banjalo-ke abantu beqiniso, futhi yibona labo abaqotho.

لَيْسَ الْبِرَّ أَنْ تُوَلُّوا وُجُوهَكُمْ قِبَلَ
الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلٰكِنَّ الْبِرَّ مَنْ آمَنَ
بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ وَالْكِتٰبِ
وَالنَّبِيّٖنَ ۚ وَآتَى الْمَالَ عَلٰى حُبِّهٖ ذَوِي
الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِينَ وَابْنَ
السَّبِيلِ ۙ وَالسَّآئِلِينَ وَفِي الرِّقَابِ ۚ
وَأَقَامَ الصَّلٰوةَ وَآتَى الزَّكٰوةَ ۚ وَالْمُوفُونَ
بِعَهْدِهِمْ إِذَا عٰهَدُوا ۚ وَالصّٰبِرِينَ فِي
الْبَأْسَآءِ وَالضَّرَّآءِ وَحِينَ الْبَأْسِ ۗ
أُولٰٓئِكَ الَّذِينَ صَدَقُوا ۖ وَأُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾

**178.** O, nina enikholwayo! Nilotshelwe umthetho wokuziphindiselela uma kunobulewe. Okhululekile ngokhululekile, uma kuyinceku ngenye inceku, uma kungowesifazane ngomunye wesifazane. Kepha uma kunesinxephezelo esifunwa ngumfowabo wobulewe, makahlawulelwe ngendlela ekahle. Lokho kuwukuxegiselwa kanye nomusa ovela

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِصَاصُ
فِي الْقَتْلٰى ۖ الْحُرُّ بِالْحُرِّ وَالْعَبْدُ بِالْعَبْدِ
وَالْأُنْثٰى بِالْأُنْثٰى ۚ فَمَنْ عُفِيَ لَهٗ مِنْ أَخِيهِ
شَيْءٌ فَاتِّبَاعٌ بِالْمَعْرُوفِ وَأَدَآءٌ إِلَيْهِ بِإِحْسَانٍ ۗ
ذٰلِكَ تَخْفِيفٌ مِنْ رَبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ ۗ فَمَنِ
اعْتَدٰى بَعْدَ ذٰلِكَ فَلَهٗ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٨﴾

eNkosini yenu. Ngakho-ke lowo ophambukayo ngemuva kwalokhu uzothola isijeziso esibuhlungu[1].

**179.** Ngokuba umthetho wokuphindisela (uzohlenga) impilo yenu, o, nina bantu abaqondayo, ukuze nigweme ububi[2].

وَلَكُمْ فِي الْقِصَاصِ حَيَاةٌ يَا أُولِي الْأَلْبَابِ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧٩﴾

**180.** Nilotshelwe ukuthi, uma omunye wenu eficwa ukufa, eshiya ifa, (ashicilele isiqiniseko) mayelana nokwabiwa kwalo, kubazali nezihlobo, ngendlela ekahle, Lona umgomo kulabo abesaba uAllah.

كُتِبَ عَلَيْكُمْ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ إِنْ تَرَكَ
خَيْرًا الْوَصِيَّةُ لِلْوَالِدَيْنِ وَالْأَقْرَبِينَ
بِالْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِينَ ﴿١٨٠﴾

**181.** Futhi lowo ozoguqula lokhu (ekubeni) esezwile, isono sizoba kuphela kulabo abaguqulayo, ngempela uAllah Uyezwa, Uyazi.

فَمَنْ بَدَّلَهُ بَعْدَمَا سَمِعَهُ فَإِنَّمَا إِثْمُهُ عَلَى
الَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٨١﴾

**182.** Kepha uma omunye esaba isiphosiso noma isono ngasohlangothini lalowo owenza izinqumo encwadini yefa, bese yena elamula ngesu loxolo phakathi kwabo, akunasono kuyena, ngempela uAllah Uyathethelela, Unomusa.

فَمَنْ خَافَ مِنْ مُوصٍ جَنَفًا أَوْ إِثْمًا
فَأَصْلَحَ بَيْنَهُمْ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ
غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٨٢﴾

---

[1] AmaArab ayevamise ukuba nezimpi, kuthi uma kufa umuntu oyedwa kuphindiselwe ngokubulawa kwabaningi. UAllah unxusa ukusindisa imiphefumulo yeningi labantu: onokubulawa umbulali, kodwa okungcono kakhulu, ukufuna isinxephezelo. Umthetho ophelele ngololudaba ungaphansi kwesihloko esithi Klisas (Qisas). Akukhulunywa ngomuntu ofe ngengozi kukhulunya ngobulewe ngenhloso.

[2] Uma umuntu azikahle ukuthi uma ebulala naye uzobulawa ngokomthetho, lokho kunciphisa izinga lokubulala ngenhloso.

ISIGABA23.

**183.** O, nina enikholwayo! Kunqunywe ukuthi nizile (ukudla) njengalokho kwanqunyelwa labo abasemandulo, ukuze Nisabe (uAllah).

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُتِبَ عَلَيۡكُمُ ٱلصِّيَامُ
كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ
تَتَّقُونَ ١٨٣

**184.** (Zilani) ngezinsuku ezinqunyiwe, kepha kulowo ogulayo phakathi kwenu noma esohambeni, isibalo salezo zinsuku (sikhokhwe) ezinsukwini ezilandelayo. Kulabo okunzima kubona, uma benamandla bano kuzikhulula ng - okondla umuntu odingayo. Kepha lowo owenza okuhle ngokwakhe, kuzoba ngco no kuyena; nokuthi kuzobangcono kinina ukuthi nizile uma ngabe ninolwazi.

أَيَّامٗا مَّعۡدُودَٰتٖۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا
أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٖ فَعِدَّةٞ مِّنۡ أَيَّامٍ أُخَرَۚ وَعَلَى
ٱلَّذِينَ يُطِيقُونَهُۥ فِدۡيَةٞ طَعَامُ مِسۡكِينٖۖ فَمَن
تَطَوَّعَ خَيۡرٗا فَهُوَ خَيۡرٞ لَّهُۥۚ وَأَن تَصُومُواْ
خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٨٤

**185.** Inyanga kaRamadhan[1], iyona okwembulwa ngayo iKur’an[2], ukuhola isintu, kanye nezimpawu ezicacile zezaluleko nokwahlulela (kokuhle nokubi). Ngakho-ke noma ubani okhona phakathi kwenu azile kuyoyonke

شَهۡرُ رَمَضَانَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ فِيهِ ٱلۡقُرۡءَانُ
هُدٗى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡهُدَىٰ
وَٱلۡفُرۡقَانِۚ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ ٱلشَّهۡرَ
فَلۡيَصُمۡهُۖ وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٖ
فَعِدَّةٞ مِّنۡ أَيَّامٍ أُخَرَۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلۡيُسۡرَ

[1] Inyanga kaRamadhan eyesishiyagalolunye ezinyangeni zonyaka ekhalendeni lamaMuslim.

[2] Ubusuku bomhlaka 27 kuRamadhan baziwa ngokuthi «ubusuku baMandla» (Lailat-ul-Qadr). Kwembulwa ngabo amavesi amahlanu esahluko 96 seKur’an, okuyisambulo esafika kuqala kumProfethi uMuhammad (ukuthula kube kuye). Wayezilile esemgedeni entabeni iHirah eseMakkah.

lenyanga; kepha uma omunye wenu egula, noma esohambeni, akazile isibalo esifanayo ezinsukwini ezilandelayo. UAllah Ufuna ukunixegisela, Akathandi Ukunithwalisa ubunzima; ukuze nikwazi ukumela lezosonsuku ezinqunyiwe, futhi niMdumise uAllah ngokuba Enihola, futhi nibe ababongayo (kuYe).

وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ الْعُسْرَ وَلِتُكْمِلُوا الْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُوا اللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَاكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٨٥﴾

**186.** Futhi uma izinceku zaMi zibuza ngaMi-ngempela Ngiseduze (kwazo). Ngiphendula isicelo salowo ocelayo, uma ecela kiMi, ngakho-ke mabezwe izwi laMi, futhi bakholwe yiMi, ukuze bahambe ngendlela elungileyo.

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي قَرِيبٌ ۖ أُجِيبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ إِذَا دَعَانِ ۖ فَلْيَسْتَجِيبُوا لِي وَلْيُؤْمِنُوا بِي لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٦﴾

**187.** Okuvumelekile kinina, ngnobusuku (enyangeni) yokuzila, ukuhlangana namakhosikazi [1] enu: ayizingubo zenu, nani niyizingubo zawo. UAllah Uyazi ukuthi benizikhohlisa ngasese, ngakho-ke Waphendukela kinina Wanikhulula. Manje - ke seningahlangana nawo nifune lokho uAllah Animisele kona ngokomthetho[2], futhi nidle niphuze kuze kudede ubumnyama kuqale ukuntwela kokusa ngesikhathi

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ الصِّيَامِ الرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَائِكُمْ ۚ هُنَّ لِبَاسٌ لَكُمْ وَأَنْتُمْ لِبَاسٌ لَهُنَّ ۗ عَلِمَ اللَّهُ أَنَّكُمْ كُنْتُمْ تَخْتَانُونَ أَنْفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا عَنْكُمْ ۖ فَالْآنَ بَاشِرُوهُنَّ وَابْتَغُوا مَا كَتَبَ اللَّهُ لَكُمْ ۚ وَكُلُوا وَاشْرَبُوا حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ الْخَيْطُ الْأَبْيَضُ مِنَ الْخَيْطِ الْأَسْوَدِ مِنَ الْفَجْرِ ۖ ثُمَّ أَتِمُّوا الصِّيَامَ إِلَى اللَّيْلِ ۚ وَلَا تُبَاشِرُوهُنَّ وَأَنْتُمْ

---

[1] Ukuhlangana ocansini kuvumeleke kubantu abashadile kuphela.

[2] UAllah Waxegisa lomthetho ngemuva kokuzibika kwabanye mayelana nokuzila amakhosikazi abo inyanga yonke.

عَٰكِفُونَ فِي الْمَسَٰجِدِ ۗ تِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ
فَلَا تَقْرَبُوهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ
ءَايَٰتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٨٧﴾

somkhuleko weFajr[1]. Niqale lapho ukuzila lize liyoshona (ilanga), kepha ningahlangani namakhosikazi enu (kulezonsuku) nigogobele eMasjid nijule ngomkhuleko[2]. Lena yimigomo emiswe nguAllah, ningasondelani nawo. UAllah Uyicacise kanjalo imibiko yaKhe kubantu, ukuze bagweme ububi.

وَلَا تَأْكُلُوٓا أَمْوَٰلَكُم بَيْنَكُم بِالْبَٰطِلِ
وَتُدْلُوا بِهَآ إِلَى الْحُكَّامِ لِتَأْكُلُوا
فَرِيقًا مِّنْ أَمْوَٰلِ النَّاسِ بِالْإِثْمِ
وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٨٨﴾

**188.** Ningasaphazi phakathi kwenu imphala yenu ngeze, futhi ningafumbathisi abehluleli, ngenhloso yokushwaqa ngokungafanele ifa labanye abantu ngolwazi[3].

ISIGABA24.

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ الْأَهِلَّةِ ۖ قُلْ هِيَ
مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ وَالْحَجِّ ۗ وَلَيْسَ
الْبِرُّ بِأَن تَأْتُوا الْبُيُوتَ مِن
ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ الْبِرَّ مَنِ اتَّقَىٰ ۗ وَأْتُوا
الْبُيُوتَ مِنْ أَبْوَٰبِهَا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ

**189.** Bakubuza mayelana nokuthwasa kwezinyanga ezintsha, yithi: «Leyo yimikhawulo yezikhathi zonyaka kubantu, nezeHajj. Akusikona ukulunga ukungena imizi ngemuva[4], kodwa ukulunga ukwesaba uAllah. Ngakho-ke ngenani emizini ngemi-

[1] I-Fajr yintathakusa. Ukuzila kuqala ngaphambi kwembizo yomkhuleko wentathakusa.

[2] Uma umuntu egogobele endlini yomkhuleko, uhlala izinsuku eziyishumi ngaphambi kokuphela kwenyanga kaRamadhan; ejule ngomkhuleko efunda iKur'an eyiNgcwele ngezikhathi zonke. Lapho usuke ezihlukanisile nezinto zomhlaba: lesisenzo kuthiwa yi-Itikaf.

[3] Ukuzila kufundisa umuntu ukuthi akwazi ukuzithiba, sizihloniphe thina kanye nabanye, futhi siqede nomona ezinhliziyweni zethu.

[4] Ngenyanga yeHajj isizwe samaArab sasinenkolelo yokukhombisa ukulunga ngokungena imizi yawo ngemuva.

nyango efanele, futhi nesabe uAllah ukuze niphumelele».

لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٨٩﴾

**190.** Yilwani endleleni kaAllah, kanye nalabo abanilwisayo, kepha ningeqi izinqumo, ngempela uAllah Akabathandi abephuli bomthetho.

وَقَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ الَّذِينَ
يُقَاتِلُونَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ
لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿١٩٠﴾

**191.** Futhi nibabhuqe lapho nibathola khona, nibakhiphe lapho banikhipha khona, ngokuba incindezelo ingaphezu kokubulala[1]. Nize ningabalwisi eMasjid eNgcwele (eMakkah), ngaphandle uma benilwisela khona lapho; kepha uma benilwisa nibabhuqe. Unjalo umvuzo walabo abansakholwayo.

وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ وَأَخْرِجُوهُمْ
مِنْ حَيْثُ أَخْرَجُوكُمْ ۚ وَالْفِتْنَةُ أَشَدُّ مِنَ
الْقَتْلِ ۚ وَلَا تُقَاتِلُوهُمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ
الْحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَاتِلُوكُمْ فِيهِ ۖ فَإِنْ
قَاتَلُوكُمْ فَاقْتُلُوهُمْ ۗ كَذَٰلِكَ
جَزَاءُ الْكَافِرِينَ ﴿١٩١﴾

**192.** Kepha uma bepheza, uAllah Uyathethelela, Unomusa kakhulu.

فَإِنِ انْتَهَوْا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٩٢﴾

**193.** Ngakho-ke nilwe nabo kuze kuphele incindezelo, kusale umthetho nenkolo kaAllah. Kepha uma bepheza bungabikho ubutha, ngaphandle makuyikulabo abonayo.

وَقَاتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ
وَيَكُونَ الدِّينُ لِلَّهِ ۖ فَإِنِ انْتَهَوْا
فَلَا عُدْوَانَ إِلَّا عَلَى الظَّالِمِينَ ﴿١٩٣﴾

**194.** Inyanga eNgcwele, ngenyanga eNgcwele akuvumelekile ngayo konke, ngisho ukuziphindi-

الشَّهْرُ الْحَرَامُ بِالشَّهْرِ الْحَرَامِ وَالْحُرُمَاتُ

[1] AmaMuslim ayesekudingisweni eMadina naseAbysiniya (Ethopiya) ayebuyela eMakkah ngesikhathi seHajj. Lapha yiziyalo zokuziphatha ukubhekana nabacindezeli kusukela kuvesi 190-195.

selela[1]. Ngakho-ke uma kukhona oweqa umthetho onivimbele, nani wephuleni ngokufanayo nibhekane naye, kepha nesabe uAllah, futhi nazi ukuthi uAllah Ukanye nalabo abemesabayo.

قِصَاصٌ ۚ فَمَنِ اعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ فَاعْتَدُوا
عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا اعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ ۚ وَاتَّقُوا
اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Nikelani ngeninakho endleleni kaAllah, futhi (niqaphele) ningazinikeli ekubhujisweni ngenxa yemisebenzi yezandla zenu: kepha nenze okuhle: ngempela uAllah Uthanda labo abenza okuhle.

وَأَنفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا تُلْقُوا
بِأَيْدِيكُمْ إِلَى التَّهْلُكَةِ ۛ وَأَحْسِنُوا ۛ إِنَّ
اللَّهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٩٥﴾

**196.** Futhi nifeze iHajj kanye neUmrah eqondene noAllah; kepha uma nivimbezeleka (ukuyiqedela), nithumele iminikelo yemihlabelo noma iyiphi eningayithola. Kepha ningaphuci amakhanda enu umnikelo uze ufinyelele endaweni okuhlatshelwa kuyo. Uma kukhona phakathi kwenu ogulayo, noma enezilonda ekhanda (ezimbangela ukuthi aliphuce), ahlawule ngokuzila, noma ngokondla umuntu ompofu, noma anikele ngomhlabelo. Uma futhi

وَأَتِمُّوا الْحَجَّ وَالْعُمْرَةَ لِلَّهِ ۚ فَإِنْ
أُحْصِرْتُمْ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۖ وَلَا
تَحْلِقُوا رُءُوسَكُمْ حَتَّىٰ يَبْلُغَ الْهَدْيُ مَحِلَّهُ ۚ
فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوْ بِهِ أَذًى مِّن
رَّأْسِهِ فَفِدْيَةٌ مِّن صِيَامٍ أَوْ صَدَقَةٍ
أَوْ نُسُكٍ ۚ فَإِذَا أَمِنتُمْ فَمَن تَمَتَّعَ بِالْعُمْرَةِ
إِلَى الْحَجِّ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۚ فَمَن
لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلَاثَةِ أَيَّامٍ فِي الْحَجِّ وَسَبْعَةٍ
إِذَا رَجَعْتُمْ ۗ تِلْكَ عَشَرَةٌ كَامِلَةٌ ۗ ذَٰلِكَ لِمَن
لَّمْ يَكُنْ أَهْلُهُ حَاضِرِي الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ

---

[1] Noma amaArab ayengasamkhonzi uAllah, kepha ayezithoba engalwi ezinyangeni eziNgcwele lezi: Zil-Qadah, Zil-Jajj, Muharram neRajab.

I Hajj yona umcimbi owenziwa ngabantu bezindawo nobuzwe obahlukene, ngomoya woxolo badumisa uMdali bevakashele izwe eliNgcwele laseMakkah.

Umcimbi weHajj wenziwa ngenyanga yawo, i-Umrah yona wuvakasho olucishe lufane nolweHajj; alunayo imininingwane efana ncamashi neyeHajj, futhi yenziwa noma yingasiphi isikhathi sonyaka.

nisesimeni esikahle, kulowo ofisa ukuqhubeka neUmrah kanye ne-Hajj, kumele anikele ngalokho okulingene namandla akhe; kepha uma ehluleka, kumele azile izinsuku ezintathu ngesikhathi seHajj, kanye nezinsuku eziyisikhombisa ekubuyeni kwakhe: kube yizinsuku eziyishumi sezizonke. Lokhu kubhekiswe kulowo umuzi wakhe okude neMasjid eNgcwele. Nesabe uAllah, futhi nazi ukuthi uAllah Ujezisa kanzima.

وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ شَدِيدُ
الْعِقَابِ ١٩٦

ISIGABA25.

**197.** IHajj ingezinyanga ezaziwa kahle. Kulowo osezimisele ngeHajj kulezo (zinyanga) kungabikho ukuhlambalaza lapho, nokwenza okubi, nengxabano ngesikhathi seHajj. Futhi noma yikuphi okuhle enikwenzayo uAllah Uyakwazi. Ngakho-ke niphathe umphako wendlela, kepha umphako ongcono kakhulu ukugwema ububi. Ngempela nesabe Mina, o, nina enihlakaniphileyo!

الْحَجُّ أَشْهُرٌ مَعْلُومَاتٌ ۚ فَمَنْ فَرَضَ فِيهِنَّ
الْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِي الْحَجِّ ۗ
وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ يَعْلَمْهُ اللَّهُ ۗ وَتَزَوَّدُوا
فَإِنَّ خَيْرَ الزَّادِ التَّقْوَىٰ ۚ وَاتَّقُونِ
يَا أُولِي الْأَلْبَابِ ١٩٧

**198.** Akusilona icala uma nizifunela izipho ezivela eNkosini yenu (ngesikhathi seHajj)[1]. Futhi uma senehla entabeni iArafat

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَبْتَغُوا
فَضْلًا مِنْ رَبِّكُمْ ۚ فَإِذَا أَفَضْتُمْ مِنْ
عَرَفَاتٍ فَاذْكُرُوا اللَّهَ عِنْدَ

---

[1] Ngemuva komcimbi weHajj ungazingela kepha hhayi ngesikhathi somcimbi akuvumelekile ukubulala izilwane noma ukukha nokuphula izinto ezimilile.

nihaye indumiso KaAllah, ngasendaweni yesikhumbuzo esiNgcwele, nihaye futhi indumiso yaKhe njengoba Eseniyalile, noma esikhathini esiphambili ngempela beningabadukileyo.

ٱلۡمَشۡعَرِ ٱلۡحَرَامِۖ وَٱذۡكُرُوهُ كَمَا
هَدَىٰكُمۡ وَإِن كُنتُم مِّن قَبۡلِهِۦ
لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ١٩٨

**199.** Base nidlulela phambili ngokushesha lapho iningi labantu liza ngokushesha, futhi nicele intethelelo kuAllah. Ngempela uAllah Uyathethelela, Unomusa.

ثُمَّ أَفِيضُواْ مِنۡ حَيۡثُ أَفَاضَ
ٱلنَّاسُ وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٩

**200.** Uma futhi seniwufezile umsebenzi eniwumiselwe wokuzinikela, nihube izibongo zika-Allah njengalokho nanyie nihaye izibongo zoyihlo[1], noma zithi ukwedlulela ngogqozi! Ngokuba kunabantu abathi: «O, Nkosi yethu! Siphe (izipho) kulomhlaba», kepha abazukuba nalutho kweLizayo.

فَإِذَا قَضَيۡتُم مَّنَٰسِكَكُمۡ
فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَذِكۡرِكُمۡ ءَابَآءَكُمۡ أَوۡ
أَشَدَّ ذِكۡرٗاۗ فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ
رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنۡيَا وَمَا لَهُۥ فِي
ٱلۡأٓخِرَةِ مِنۡ خَلَٰقٖ ٢٠٠

**201.** Kunabantu futhi abathi: «Nkosi yethu! Siphe okuhle kulomhlaba, nokuhle kweLizayo, futhi Usihlenge ekujezisweni ngomlilo»[2].

وَمِنۡهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي
ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ حَسَنَةٗ
وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ٢٠١

**202.** Labo-ke abamelwe (okuhle)

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ نَصِيبٞ مِّمَّا كَسَبُواْۚ

---

[1] AmaArab ayenomkhuba wokuthetha izibongo zoyise. UsoMandla uAllah Uyala ukuthi uYena kuphela okumele sihaye izibongo zaKhe.

[2] Njengoba sicela okuhle emhlabeni futhi sikusebenzela, nalokho kwasezweni eLizayo siyakucela futhi kumele sikusebenzele. Ufakazi uvesi 202.

abakusebenzele. Futhi uAllah Uyashesha ukwahlulela.

وَاللَّهُ سَرِيعُ الْحِسَابِ ۝٢٠٢

**203.** (Ngempela) nidumise uAllah kulezo zinsuku ezinqunyiwe, kepha kulowo ojahe ukuhamba ngemuva kwezinsuku ezimbili, akuzuba nacala kuyena, futhi ozosala akuzuba nacala kuyena, uma egwema ububi. Ngakho-ke nesabe uAllah, futhi nazi ukuthi niyoqoqelwa kuYe nonke.

وَاذْكُرُوا اللَّهَ فِي أَيَّامٍ مَّعْدُودَاتٍ
فَمَن تَعَجَّلَ فِي يَوْمَيْنِ فَلَا إِثْمَ
عَلَيْهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَا إِثْمَ
عَلَيْهِ لِمَنِ اتَّقَىٰ وَاتَّقُوا اللَّهَ
وَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ۝٢٠٣

**204.** Manje phakathi kwabantu kunegagu okuthi uma likhuluma ngempilo yakulomhlaba unokugculiseka ngayo, futhi lithi uAllah ungufakazi ngalokho okusenhliziyweni yalo, kanti liyisitha esilukhuni kabi.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يُعْجِبُكَ قَوْلُهُ فِي الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا وَيُشْهِدُ اللَّهَ عَلَىٰ مَا فِي قَلْبِهِ وَهُوَ
أَلَدُّ الْخِصَامِ ۝٢٠٤

**205.** Kepha uma selifulathela injongo yalo kuwukwandisa ukukhohlakala emhlabeni, nokubhubhisa isivuno kanye nemfuyo: futhi (ngempela) uAllah Akayithandi ukumosma.

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي الْأَرْضِ لِيُفْسِدَ فِيهَا
وَيُهْلِكَ الْحَرْثَ وَالنَّسْلَ وَاللَّهُ
لَا يُحِبُّ الْفَسَادَ ۝٢٠٥

**206.** Uma futhi kuthiwa kuyena: «Yesaba uAllah». Ukuziqhayisa kwakhe kumholela esonweni: ngakho-ke uyozuza isihogo-indawo ngempela yokugcina yobubi.

وَإِذَا قِيلَ لَهُ اتَّقِ اللَّهَ أَخَذَتْهُ
الْعِزَّةُ بِالْإِثْمِ فَحَسْبُهُ جَهَنَّمُ وَلَبِئْسَ
الْمِهَادُ ۝٢٠٦

**207.** Futhi phakathi kwabantu kunalowo onikela ngempilo yakhe

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَشْرِي نَفْسَهُ

ukuze azuze injabulo kuAllah: futhi uAllah Unozwelo ezincekwini zaKhe.

ابتغاء مرضات الله ۗ والله
رءوف بالعباد ﴿٢٠٧﴾

**208.** O, nina enikholwayo! Ngenani kubuIslam (ukuthobela uAllah) ngokuphelele, futhi ningalandeli ezinyathelweni zikasathane, ngoba, ngempela, uyisitha senu esisobala.

يا أيها الذين آمنوا ادخلوا في
السلم كافة ولا تتبعوا خطوات
الشيطان ۚ إنه لكم عدو مبين ﴿٢٠٨﴾

**209.** Kepha uma nihlehla ngemuva kokufika kombiko ocacile kinina, nazi-ke ukuthi uAllah Unamandla, Unobuhlakani.

فإن زللتم من بعد ما جاءتكم
البينات فاعلموا أن الله عزيز
حكيم ﴿٢٠٩﴾

**210.** Bazolinda yini kuze kufike uAllah ngesithunzi samafu kubona, Ekanye nezingelosi, futhi nodaba lwabo selunqunyiwe na? Izindaba kanye nezinqumo zonke ziyobuyela kuAllah[1].

هل ينظرون إلا أن يأتيهم الله
في ظلل من الغمام والملائكة
وقضي الأمر ۚ وإلى الله ترجع
الأمور ﴿٢١٠﴾

ISIGABA26.

**211.** Buza kubantwana bakwaIsrayeli ukuthi zingaki izibonakaliso ezicacile eSabathumela zona! Lowo futhi oguqula okunye ngemuva kokufika komusa kaAllah kuyena, ngempela uAllah Ujezisa kanzima.

سل بني إسرائيل كم آتيناهم من
آية بينة ۗ ومن يبدل نعمة الله
من بعد ما جاءته فإن الله
شديد العقاب ﴿٢١١﴾

[1] Kulowo osewuzwile umbiko kaAllah akafanele ukubeka izaba mayelana nokungahambisani namaqiniso, hleze aficwe ukufa; angabe esathola ithuba lokuphenduka.

**212.** Impilo yakulomhlaba iyabaheha labo abangakholwa; futhi benza inhlekisa ngalabo abakholwayo: kepha abalungileyo bayakuba ngaphezu kwabo (ngesigaba) ngoSuku lokuvuka kwabafileyo. Ngempela uAllah Wabela labo Abathandayo ngaphandle kwesilinganiso.

زين للذين كفروا الحيوة الدنيا
ويسخرون من الذين امنوا والذين اتقوا
فوقهم يوم القيمة والله يرزق من
يشاء بغير حساب ﴿٢١٢﴾

**213.** Isintu besiwumgwamanda owodwa[1]; uAllah Wayeseletha iziThunywa nezindaba ezimnandi nezexwayiso, futhi Wembula kuzo iNcwadi ngeqiniso, ukuze yahlulele phakathi kwabantu ngalokho abahluke ngakho. Kwathi labo abayinikwa bona baphikisana bodwa mayelana nayo, ngemuva kwezibonakaliso ezicacile sezifikile kubona, ingenxa yenzondo phakathi kwabo. Kepha uAllah ngemvume yaKhe Wabaholela eqinisweni labo abakholwayo, elimayelana nalokho ababephikisana ngakho. Ngokuba uAllah Uholela Amthandileyo endleleni eqondile.

كان الناس امة واحدة فبعث الله
النبين مبشرين ومنذرين وانزل
معهم الكتب بالحق ليحكم بين
الناس فيما اختلفوا فيه وما اختلف
فيه الا الذين اوتوه من بعد ما
جاءتهم البينت بغيا بينهم فهدى
الله الذين امنوا لما اختلفوا فيه من
الحق باذنه والله يهدي من يشاء
الى صراط مستقيم ﴿٢١٣﴾

**214.** (Kepha) ingabe nicabanga ukuthi niyongena eJannat (Paradesi) ningazange nihlangabezane

ام حسبتم ان تدخلوا الجنة ولما
ياتكم مثل الذين خلوا من

[1] Funda incazelo 55. Noma abantu behlukile ngenswebu, ngebala, noma ngezinwele: isiko linye ukuzithoba kuNkulunkulu. Kwakunjalo emandulo abantu babenokuzithoba ngolimi lesiArab sithi amaMuslim.

nalokho okwake kwehlela labo (ababekholwa) abanandulelayo na? Behlelwa okubuhlungu kanye namashwa, futhi bashukuma (emoyeni), kwaze kwathi uMprofethi kanye nalabo abakholwayo ababe naye bathi: «Luzanini usizo lukaAllah na?» Awu! Impela usizo lukaAllah luseduze!

قَبْلِكُم مَّسَّتْهُمُ الْبَأْسَاءُ وَالضَّرَّاءُ
وَزُلْزِلُوا حَتَّىٰ يَقُولَ الرَّسُولُ
وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ مَتَىٰ نَصْرُ اللَّهِ ۗ
أَلَا إِنَّ نَصْرَ اللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٤﴾

**215.** Bakubuza ngokufanele banikele[1] ngakho. Yithi: «Noma yikuphi okuhle eninganikela, ngakho, kubazali, nasezihlobeni, izintandane, nabasweleyo, kanye nabasohambeni; futhi noma yikuphi okuhle enikwenzayo, impela uAllah Uyakwazi».

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ ۖ قُلْ مَا
أَنفَقْتُم مِّنْ خَيْرٍ فَلِلْوَالِدَيْنِ وَالْأَقْرَبِينَ
وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَابْنِ السَّبِيلِ ۗ وَمَا
تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٢١٥﴾

**216.** Ukulwa nikumiselwe (ngokomthetho), kodwa niyakuzonda, futhi kunokwenzeka ukuthi nizonda into enokuba yinhle kinina, besenithanda into engeyinhle kinina. Kodwa uAllah Unolwazi nina anazi[2].

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ ۖ وَعَسَىٰ
أَن تَكْرَهُوا شَيْئًا وَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَعَسَىٰ أَن
تُحِبُّوا شَيْئًا وَهُوَ شَرٌّ لَّكُمْ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ
وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢١٦﴾

ISIGABA27.

**217.** Bakubuza mayelana nokulwa ngenyanga eNgcwele. Yithi: «Ukulwa ngayo (kuyiphutha) elikhulu; kodwa ukwala ngamalungelo endleleni kaAllah,

يَسْأَلُونَكَ عَنِ الشَّهْرِ الْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ ۖ
قُلْ قِتَالٌ فِيهِ كَبِيرٌ ۖ وَصَدٌّ عَن سَبِيلِ اللَّهِ
وَكُفْرٌ بِهِ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَإِخْرَاجُ

---

[1] Incazelo yomProfethi ithi uAllah wathi: «O, ndodana yomuntu, sebenzisa onakho, naMi futhi ngizochithekelwa enginakho kuwe».

[2] Funda nakulamavesi 153-157.

nokuMphika, nokwala ngamalungelo eMasjid eNgcwele, nokuxosha amalunga ayo kuyo, (kubi) kakhulu kuAkkah, ngokuba incindezelo ingaphezu kokubulala». Futhi abasoze bapheza ukunilwisa ukuze banenze amambuka enkolweni yenu, uma kungenzeka. Kodwa kulabo phakathi kwenu abaqembuka enkolweni yabo, baze baficwe ukufa bephika ukholo, imisebenzi yabo ayizukuphumelela kulomhlaba kanjalo nakewLizayo; labo-ke bazokuba yiqembu lomlilo (wesihogo), bazophila kuwo ngonaphakade.

أَهْلِهِ مِنْهُ أَكْبَرُ عِندَ اللَّهِ ۚ وَالْفِتْنَةُ أَكْبَرُ
مِنَ الْقَتْلِ ۗ وَلَا يَزَالُونَ يُقَاتِلُونَكُمْ
حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمْ عَن دِينِكُمْ إِنِ اسْتَطَاعُوا ۚ
وَمَن يَرْتَدِدْ مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَيَمُتْ
وَهُوَ كَافِرٌ فَأُولَٰئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ
فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۖ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ
النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢١٧﴾

**218.** Impela labo abakholwayo, kanye nalabo abadingiswa, futhi belwa (bezabalaza) besendleleni kaAllah, yibona labo abanethemba lomusa kaAllah: ngokuba uAllah Uyathethelela Unomusa[1].

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَاجَرُوا
وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ يَرْجُونَ
رَحْمَتَ اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢١٨﴾

**219.** Bakubuza mayelana nezidakamizwa (notshwala) kanye nokubhejelana. Yithi: «Kunesono esikhulu kokubili kanye nenzuzo kubantu; kepha isono sikhulu ngaphezu kwenzuzo». Futhi bakubuza mayelana nomnikelo[2]. Yithi: «Lokho (okuhle) okuseleyo

يَسْأَلُونَكَ عَنِ الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ ۖ قُلْ
فِيهِمَا إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ
وَإِثْمُهُمَا أَكْبَرُ مِن نَّفْعِهِمَا ۗ وَيَسْأَلُونَكَ
مَاذَا يُنفِقُونَ قُلِ الْعَفْوَ ۗ كَذَٰلِكَ
يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ

[1] Funda amavesi 153-157.

[2] Funda incazelo 7 kwisahluko (Surah) 2:3, naku 2:215.

kinina». Kanjalo uAllah Unicacisela imibiko yaKhe, hleze nicabange.

تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١٩﴾

**220.** Ngokusemhlabeni nakweLizayo[1]. Bakubuza mayelana nezintandane. Yithi: «Eningabenzela kona okuhle, kepha uma nihambisana nabo, sebengabafowenu: ngokuba uAllah Uyamazi oqonde ukwenza ububi, nalowo oqonde ukwenza ubuhle. Futhi ukube uAllah Ubethandile, Ubenokunifaka ebunzimeni. Ngempela uAllah Unamandla, Uhlakaniphile».

فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۗ وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ
الْيَتَامَىٰ ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ ۖ وَإِن
تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَانُكُمْ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ الْمُفْسِدَ
مِنَ الْمُصْلِحِ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ
عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٠﴾

**221.** Futhi ningaganwa neze abesifazane abakhonza izithixo, ngaphandle uma sebekholwa: ngokuba isigqilakazi esikholwayo singcono kunowesifazane okhonza izithixo, noma ngabe beniyenga. Futhi ningaganiseli abesilisa abakhonza izithixo, kuphela uma sebekholwa: ngojuba ngempela isigqila esikholwayo singcono kunomuntu okhonza izithixo, noma ngabe eseniyenga. Labo banimemela emlilweni, kuyilapho uAllah Enimemela esivadeni (Jannat) kanye nase ntethelelweni ngentando yaKhe; futhi Ucacisa umbiko waKhe kubantu ukuze baMkhumbule.

وَلَا تَنكِحُوا الْمُشْرِكَاتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ ۚ وَلَأَمَةٌ
مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكَةٍ وَلَوْ أَعْجَبَتْكُمْ ۗ
وَلَا تُنكِحُوا الْمُشْرِكِينَ حَتَّىٰ يُؤْمِنُوا ۚ
وَلَعَبْدٌ مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكٍ وَلَوْ
أَعْجَبَكُمْ ۗ أُولَٰئِكَ يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ ۖ
وَاللَّهُ يَدْعُو إِلَى الْجَنَّةِ وَالْمَغْفِرَةِ
بِإِذْنِهِ ۖ وَيُبَيِّنُ آيَاتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢١﴾

[1] Lomusho uqedela ivesi engenhla.

ISIGABA28.

**222.** Bayakubuza (Muhammad) mayelana nokuya (kwesifazane) esikhathini. Yithi: «Siyisifo, ngakho-ke nibazile abasifazane uma besesikhathini, ningangeni kubo, baze bahlambuluke. Kepha uma sebezihlambile yilapho-ke seningangena kubo njengalokho uAllah Enimisele. Impela uAllah Uthanda labo abaphendukayo ezonweni, futhi Uthanda labo abazigcina behlanzekile.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ الْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ أَذًى
فَاعْتَزِلُوا النِّسَاءَ فِي الْمَحِيضِ ۖ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ
حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ
حَيْثُ أَمَرَكُمُ اللَّهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ
التَّوَّابِينَ وَيُحِبُّ الْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٢﴾

**223.** Amakhosikazi enu ayizivande zenu; ngakho-ke ngenani ezivandeni zenu ngendlela eniyithandayo, kodwa nithumele (okuhle) kwandulele imiphefumulo yenu, futhi nesabe uAllah, nazi futhi ukuthi nizohlangana naYe. Shumayela izindaba ezimnandi kwabakholwayo.

نِسَاؤُكُمْ حَرْثٌ لَكُمْ فَأْتُوا حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ ۖ
وَقَدِّمُوا لِأَنْفُسِكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا
أَنَّكُمْ مُلَاقُوهُ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٢٣﴾

**224.** Ningabhaci futhi ngoAllah ezifungweni zenu eziphambene nokulunga ngempela nesabe uAllah, futhi nenze uxolo phakathi kwesintu: ngoba uAllah Uyezwa, Uyazi.

وَلَا تَجْعَلُوا اللَّهَ عُرْضَةً لِأَيْمَانِكُمْ أَنْ
تَبَرُّوا وَتَتَّقُوا وَتُصْلِحُوا بَيْنَ النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٤﴾

**225.** UAllah Akazunibeka cala ngalokho ebeningakuhlosile ezifungweni zenu, kuphela kuzoba ngalokho obekuhloswe yizinhliziyo

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ وَلَٰكِنْ
يُؤَاخِذُكُمْ بِمَا كَسَبَتْ قُلُوبُكُمْ ۗ وَاللَّهُ

zenu: ngoba uAllah Uyathethelela, Uyabekezela.

غَفُورٌ حَلِيمٌ ٢٢٥

**226.** Kulabo asebenze isifungo sokuzila amakhosikazi abo, mabalinde izinyanga ezine, eziyisinqumo; uma-ke sebeguqukile, ngempela uAllah Uyathethelela, Unomusa.

لِّلَّذِينَ يُؤْلُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ تَرَبُّصُ
أَرْبَعَةِ أَشْهُرٍ فَإِن فَآءُو فَإِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٢٢٦

**227.** Kepha uma bezimisele kuphela ngokwahlukanisa-bheka, uAllah Uyezwa, Uyazi.

وَإِنْ عَزَمُوا ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٢٧

**228.** Abesifazane asebehlu kanisiwe emendweni kumele balinde izinyanga ezintathu zokuya kwabo esikhathini: ngoba akuvumelekile ukuba bafihle lokho uAllah Akudalile esizalweni sabo, uma bekholwa kuAllah naso-Sukwini lokuGcina. Futhi abayeni babo kungangcono uma bebabuyisa kuleyonkathi, uma befisa ukuba babuyisane nabo futhi (abesifazane) banamalungelo afana nalawo (abesilisa) abhekene nabo ngobumnene, kepha amadoda anezinga elithexaxa kunabo. Ngempela uAllah Unamandla, Uhlakaniphie.

وَٱلْمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ
قُرُوٓءٍ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكْتُمْنَ
مَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِىٓ أَرْحَامِهِنَّ إِن كُنَّ
يُؤْمِنَّ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَبُعُولَتُهُنَّ
أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِى ذَٰلِكَ إِنْ أَرَادُوٓا
إِصْلَٰحًا وَلَهُنَّ مِثْلُ ٱلَّذِى عَلَيْهِنَّ
بِٱلْمَعْرُوفِ وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ
وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٢٨

ISIGABA29.

**229.** Isaziso sesahlukaniso kumele siphimiselwe izikhathi ezimbili ( kuphela ), lapho-ke (owesifazane) angabuyiswa ngen-

ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِ فَإِمْسَاكٌ بِمَعْرُوفٍ
أَوْ تَسْرِيحٌ بِإِحْسَٰنٍ وَلَا يَحِلُّ

dlela ekahle, noma kwahlukaniswe kahle. Akuvumelekile kinina ukuthi nithathe izipho enabapha zona, ngaphandle uma nesaba ukuthi ningeze nakwazi ukugcina imigomo emiswe nguAllah: ngakho-ke uma nesaba ukuthi bangeze bakwazi ukugcina imigomo emiswe nguAllah, kulokho akusona isono kubona, uma owesifazane ebuyisela okuthile ukuze akhululeke. Lena yimigomo emiswe nguAllah; ngakhoke ningayeqi, ngokuba labo abeqa imigomo kaAllah yilabo abenza ububi!

لَكُمْ أَنْ تَأْخُذُوا مِمَّا آتَيْتُمُوهُنَّ شَيْئًا
إِلَّا أَنْ يَخَافَا أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ ۖ
فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ فَلَا
جُنَاحَ عَلَيْهِمَا فِيمَا افْتَدَتْ بِهِ ۗ تِلْكَ
حُدُودُ اللَّهِ فَلَا تَعْتَدُوهَا ۚ وَمَنْ
يَتَعَدَّ حُدُودَ اللَّهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ
الظَّالِمُونَ ﴿٢٢٩﴾

**230.** Ngakho-ke uma indoda isihlukanisile nomkayo, (esemazise kathathu), akasavumelekile kuyena ngemuva kwalokho, ngaphandle uma eseke wagana enye indoda; uma nayo seyehlukanisile naye, akusesona isono kubona bobalili uma bephinda beganana, futhi bebona ukuthi bazokwazi ukufeza izimiso zikaAllah: ngokuba lena yimigomo kaAllah, Uyicacisela labo bantu abanolwazi.

فَإِنْ طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُ مِنْ بَعْدُ
حَتَّىٰ تَنْكِحَ زَوْجًا غَيْرَهُ ۗ فَإِنْ طَلَّقَهَا
فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا أَنْ يَتَرَاجَعَا إِنْ
ظَنَّا أَنْ يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ ۗ وَتِلْكَ
حُدُودُ اللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٢٣٠﴾

**231.** Futhi-ke lapho nehlukanisa nabesifazane, futhi sebeqede isikhathi sabo sokulinda (iddat; eyizinyanga ezintathu), ninokuba buyisa ngezivumelwano ezikahle,

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَبَلَغْنَ
أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ

noma nibakhulule ngezivumelwano ezinhle. Kepha nigababuyiseli ukuzobezwisa ubuhlungu neqa (iziyalo): ngokuba noma ubani owenza lokhu wona umphefumulo wakhe. Futhi ningayenzi inhlekisa imiyalo kaAllah (ngemisebenzi yenu), kepha nikhumbule umusa kaAllah kinina, kanye nalokho Anembulela kona eNcwadini, nobuhlakani Aniyala ngabo; niMesabe uAllah futhi nazi ukuthi (ngempela) uAllah Wazi konke.

أو سرحوهن بمعروف ۚ ولا
تمسكوهن ضرارا لتعتدوا ۚ ومن
يفعل ذلك فقد ظلم نفسه ۚ
ولا تتخذوا آيات الله هزوا ۚ واذكروا
نعمت الله عليكم وما أنزل
عليكم من الكتاب والحكمة يعظكم
به ۚ واتقوا الله واعلموا أن الله بكل
شيء عليم ﴿٢٣١﴾

ISIGABA30.

**232.** Uma nehlukanisa nabesifazane, futhi sebeqede isikhathi sabo sokulinda (iddat), ningabenqabeli ukuba bagane abayeni babo (bokuqala) uma sebevumelene kahle. Lona umyalo kulowo phakathi kwenu okholwa kuAllah nasoSukwini lokuGcina. Lokho kunilungele kakhulu, futhi kuhlanzekile kinina: futhi uAllah Uyazi, nina anazi.

وإذا طلقتم النساء فبلغن
أجلهن فلا تعضلوهن أن
ينكحن أزواجهن إذا تراضوا بينهم
بالمعروف ۗ ذلك يوعظ به من
كان منكم يؤمن بالله واليوم
الآخر ۗ ذلكم أزكى لكم وأطهر ۗ
والله يعلم وأنتم لا تعلمون ﴿٢٣٢﴾

**233.** Omame futhi kumele bancelise izingane zabo iminyaka emibili egcwele, kulabo abazimisele ukuqedela isikhathi sokuncelisa. Futhi umsebenzi wokondla nokwembeswa nokunakekelwa komame ngendlela ekahle, kusemahlombe kayise womntwana. Akukho noyedwa okumele

والوالدات يرضعن أولادهن حولين
كاملين ۖ لمن أراد أن يتم الرضاعة ۚ وعلى
المولود له رزقهن وكسوتهن بالمعروف ۚ
لا تكلف نفس إلا وسعها ۚ لا تضار والدة

athweswe ngaphezu kwamandla akhe. Umame angehlushwe ngesimanga sengane yakhe, futhi naye ozalelwe ingagne angehlushwe ngenxa yengane yakhe. Indlalifa imelwe yisimo esifanayo[1]. Uma futhi (abazali) befisa ukuyiyekisa ibele ngemuva kwezivumelwano sebebonisene, akunacala kubona, kanti uma nifisa ukumnika ozomncelisa (ibele), akunacala kuphela uma nizomkhokhela lowo ngokufanele. Ngempela nesabe uAllah, futhi nazi ukuthi uAllah Ubona konke enikwenzayo.

بِوَلَدِهَا وَلَا مَوْلُودٌ لَّهُۥ بِوَلَدِهِۦ ۚ وَعَلَى ٱلْوَارِثِ
مِثْلُ ذَٰلِكَ ۗ فَإِنْ أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٍ
مِّنْهُمَا وَتَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا ۗ وَإِنْ
أَرَدتُّمْ أَن تَسْتَرْضِعُوٓا۟ أَوْلَٰدَكُمْ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُم مَّآ ءَاتَيْتُم بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ
وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ٢٣٣

**234.** Kulabo abafayo beshiya amakhosikazi ngemuva, (abafelokazi) kumele bazile izinyanga ezine nezinsuku eziyishumi; umake sebesiqedile leso sikhathi, akunacala kinina ngalokho abahlele ukuzenzela kona ngendlela elungileyo. Futhi uAllah Ukwazi konke enikwenzayo.

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا
يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَعَشْرًا ۖ
فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا
فَعَلْنَ فِىٓ أَنفُسِهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٢٣٤

**235.** Akunacala futhi ukwenza isethembiso somendo nabesifazane noma nisigcina ezinhliziyweni zenu. UAllah Uyazi ukuthi nizobakhumbula. Kepha ningenzi izethembiso ngasese, ngaphandle uma nibazisa ngendlela evumelekile; futhi ningenzi izinqumo

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا عَرَّضْتُم بِهِۦ مِنْ
خِطْبَةِ ٱلنِّسَآءِ أَوْ أَكْنَنتُمْ فِىٓ أَنفُسِكُمْ ۚ عَلِمَ ٱللَّهُ
أَنَّكُمْ سَتَذْكُرُونَهُنَّ وَلَٰكِن لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ
سِرًّا إِلَّآ أَن تَقُولُوا۟ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ۚ وَلَا تَعْزِمُوا۟

[1] Indlalifa nayo ingahlushwa ngesimanga sabazali.

eziphathelene nomendo (nabafelokazi) baze baqede isikhathi sabo sokuzila. Nazi futhi ukuthi uAllah Wazi okusezingqondweni zenu, ngakho-ke niMqaphele; nazi ngempela ukuthi uAllah Uyathethelela, Uyabekezela.

عُقْدَةَ النِّكَاحِ حَتّٰى يَبْلُغَ الْكِتٰبُ اَجَلَهٗ ؕ
وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِىْٓ اَنْفُسِكُمْ
فَاحْذَرُوْهُ ۚ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ
حَلِيْمٌ ﴿۲۳۵﴾

ISIGABA31.

**236.** Akunacala kinina uma nahlukanisa nabesifazane kuyilapho ningakabathinti, noma ningakabanqumeli inxenye yesabelo sabo; nokho nibaphe izipho, isicebi senze nogukulingene namandla aso, nompofu ngokulingene namandla akhe, isabelo kube esigculisayo: lesi yisibopho kulabo abafuna ukwenza okuhle.

لَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اِنْ طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ مَا لَمْ
تَمَسُّوْهُنَّ اَوْ تَفْرِضُوْا لَهُنَّ فَرِيْضَةً ۚۖ
وَّمَتِّعُوْهُنَّ ۚ عَلَى الْمُوْسِعِ قَدَرُهٗ وَعَلَى
الْمُقْتِرِ قَدَرُهٗ ۚ مَتَاعًا ۢ بِالْمَعْرُوْفِ ۚ حَقًّا عَلَى
الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۲۳۶﴾

**237.** Uma futhi nahlukanisa nabo ningakabathinti, senibanqumele nesabelo esisemthethweni, kumele nibanike inxenye yalokho ebenibanqumele kona, ngaphandle uma bona besibuyisa, noma sipheleliswe yilowo umshado osezandleni zakhe (owesilisa). Ngempela ukusiphelelisa (lesosabelo) kanjalo kuwukulunga. Nigakhohlwa futhi ukwenzelana umusa phakathi kwenu: ngempela uAllah Ubona konke enikwenzayo.

وَاِنْ طَلَّقْتُمُوْهُنَّ مِنْ قَبْلِ اَنْ تَمَسُّوْهُنَّ
وَقَدْ فَرَضْتُمْ لَهُنَّ فَرِيْضَةً فَنِصْفُ مَا
فَرَضْتُمْ اِلَّآ اَنْ يَّعْفُوْنَ اَوْ يَعْفُوَا الَّذِىْ
بِيَدِهٖ عُقْدَةُ النِّكَاحِ ؕ وَاَنْ تَعْفُوْٓا اَقْرَبُ
لِلتَّقْوٰى ؕ وَلَا تَنْسَوُا الْفَضْلَ بَيْنَكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿۲۳۷﴾

**238.** Nimele imikhuleko kakhulukazi umkhuleko omapha-

حٰفِظُوْا عَلَى الصَّلَوٰتِ وَالصَّلٰوةِ الْوُسْطٰى ۚ

kathi; ngempela nime phambi kukaAllah ngokuzinikela.

وَقُومُوا لِلَّهِ قَانِتِينَ ﴿٢٣٨﴾

**239.** Kodwa uma nihamba ngokwesaba, (nikhuleke) nimile, noma nigibele. Akuthi uma senisendaweni ephephile, nidumise uAllah ngendlela Anifundisa ngayo enaningayazi.

فَإِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا أَوْ رُكْبَانًا ۖ فَإِذَا أَمِنتُمْ
فَاذْكُرُوا اللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا
تَعْلَمُونَ ﴿٢٣٩﴾

**240.** Kulabo abafayo phakathi kwenu beshiya abafelokazi, babashiyele isondlo sonyaka wonke, kanye nendawo yokuhlala. Kepha uma bekhetha ukuyishiya, akunacala kinina ngalokha abahlelele ukuzenzela kona ngendlela elungileyo. Ngempela uAllah Unamandla onke, Uhlakaniphile.

وَالَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ
أَزْوَاجًا وَصِيَّةً لِّأَزْوَاجِهِم مَّتَاعًا إِلَى
الْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ ۚ فَإِنْ خَرَجْنَ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ فِي مَا فَعَلْنَ فِي أَنفُسِهِنَّ مِن
مَّعْرُوفٍ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٤٠﴾

**241.** Kulabo abesifazane abathole isahlukaniso, mabathole isondlo ngendlela ekahle: lona umsebenzi walabo abanonembeza.

وَلِلْمُطَلَّقَاتِ مَتَاعٌ بِالْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى
الْمُتَّقِينَ ﴿٢٤١﴾

**242.** Ngalendlela uAllah Unicacisela imibiko yaKhe ukuze niqonde.

كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٤٢﴾

ISIGABA32.

**243.** Awusakhumbuli yini (Muhammad) ngalabo abashiya imizi yabo beyizinkulungwane, ngenxa yokwesaba ukufa na? - ngalokho Wathi kubona: «Yifani» Waphinda futhi Wabapha impiolo. Ngokuba uAllah Unomusa

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ خَرَجُوا مِن دِيَارِهِمْ وَهُمْ
أُلُوفٌ حَذَرَ الْمَوْتِ فَقَالَ لَهُمُ اللَّهُ مُوتُوا ثُمَّ
أَحْيَاهُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ

kubantu, kepha iningi labantu alinakho ukubonga.

وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ٢٤٣

**244.** Ngakho-ke yilwanini ngendlela kaAllah, futhi nazi ukuthi uAllah Uyezwa, Wazi konke.

وَقَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٤٤

**245.** Ubani lowo ozoboleka[1] uAllah ngalokho okuhle, ukuze Amandisele ngokuphindaphindiwe na? Ngokuba, nguAllah Onciphisayo, noWandisayo, futhi niyophindela kuYena.

مَنْ ذَا الَّذِي يُقْرِضُ اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا
فَيُضَاعِفَهُ لَهُ أَضْعَافًا كَثِيرَةً ۚ وَاللَّهُ يَقْبِضُ
وَيَبْسُطُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢٤٥

**246.** Awukhumbuli yini ngabaholi kubantwana bakwaIsrayeli ngemuva kukaMose na? Lapho bethi kuMprofethi ababenaye: «Siqokele inkosi ukuze silwe ngendlela kaAllah!» Wathi: «Kungenzeka yini ukuthi uma senimiselwe ukulwa ningabe nisakufuna ukulwa na?» Bathi: «Singayeka kanjani ukulwa ngendlela kaAllah njengoba sadingiswa emizini yethu kanye nabantwana bethu na?» Kepha kwathi uma sebeyalezwa ngokulwa babaleka bonke, ngaphandle kwedlanzana phakathi kwabo (elalwa); nokho uAllah Uyabazi abenzi bokubi.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الْمَلَإِ مِنْ بَنِي إِسْرَائِيلَ مِنْ بَعْدِ
مُوسَىٰ إِذْ قَالُوا لِنَبِيٍّ لَهُمُ ابْعَثْ لَنَا مَلِكًا
نُقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۖ قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ
إِنْ كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ أَلَّا تُقَاتِلُوا ۖ قَالُوا
وَمَا لَنَا أَلَّا نُقَاتِلَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَقَدْ
أُخْرِجْنَا مِنْ دِيَارِنَا وَأَبْنَائِنَا ۖ فَلَمَّا كُتِبَ
عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ تَوَلَّوْا إِلَّا قَلِيلًا مِنْهُمْ ۗ
وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ٢٤٦

**247.** Futhi uMprofethi wabo wathi kubona: «Ngempela uAllah

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ اللَّهَ قَدْ بَعَثَ

[1] Uma umuntu esebenzisa isabelo sakhe emsebenzini kaAllah, uAllah Uthatha ngokuthi Ubolekiwe, futhi Uzokhokha. Funda incazelo 7 kwisahluko 2:3, naku 2:215, 2:219.

umise uSawuli (Twalut) ukuba abe yinkosi yenu». Bathi: «Angaba nobukhosi kanjani kithina, kanti yithina esifanelwe wubukhosi kunaye, futhi enganikwanga nengcebo ngokwenele na?» UMprofethi wathi: «Ngempela uAllah Usemkhethile kunani, futhi Wamandisela ulwazi kanye nomzimba oqatha: futhi uAllah Unikeza ubukhosi baKhe lowo Amthandileyo futhi uAllah Wazi kabanzi».

لَكُمْ طَالُوتَ مَلِكًا ۚ قَالُوٓا أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ
الْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ أَحَقُّ بِالْمُلْكِ مِنْهُ
وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً مِّنَ الْمَالِ ۚ قَالَ إِنَّ اللَّهَ
اصْطَفَاهُ عَلَيْكُمْ وَزَادَهُ بَسْطَةً فِي الْعِلْمِ
وَالْجِسْمِ ۖ وَاللَّهُ يُؤْتِي مُلْكَهُ مَن يَشَاءُ ۚ
وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٧﴾

**248.** Futhi uMprofethi wabo waqhubeka wathi: «Ngempela uphawu lobukhosi bakhe yilolu, kuzofika kinina ibhokisi (leNcwadi yomthetho) linokuyinduduzo kulona evela eNkosini yenu, kanye nokwasalela emndenini kaMose noAroni, liphethwe yizingelosi. Lokhu, bheka, kuwuphawu kinina uma ningabakholwayo».

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ آيَةَ مُلْكِهِ أَن يَأْتِيَكُمُ
التَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا
تَرَكَ آلُ مُوسَىٰ وَآلُ هَارُونَ تَحْمِلُهُ الْمَلَائِكَةُ ۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤٨﴾

ISIGABA33.

**249.** Kwathi futhi lapho uSawuli ehamba namabutho wathi: «Ngempela uAllah Uzonivivinya ngasemfuleni: ngakho-ke lowo ozophuza kuwo, akasiyena owami, kephal lowo ongezuphuza kuwoyena ngempela ungowami; ngaphandle kwalowo okhe ngesandla uzoxolelwa». Kepha iningi laphuza lapho, ngaphandle kwedlanzana kubona, Kwathi futhi lapho esewelele ngapesheya (komfula),

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِالْجُنُودِ قَالَ إِنَّ اللَّهَ
مُبْتَلِيكُم بِنَهَرٍ فَمَن شَرِبَ مِنْهُ فَلَيْسَ
مِنِّي وَمَن لَّمْ يَطْعَمْهُ فَإِنَّهُ مِنِّي إِلَّا مَنِ اغْتَرَفَ
غُرْفَةً بِيَدِهِ ۚ فَشَرِبُوا مِنْهُ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۚ فَلَمَّا
جَاوَزَهُ هُوَ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ قَالُوا لَا طَاقَةَ لَنَا
الْيَوْمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ ۚ قَالَ الَّذِينَ يَظُنُّونَ
أَنَّهُم مُّلَاقُو اللَّهِ كَم مِّن فِئَةٍ قَلِيلَةٍ

yena kanye nalabo ababekholwa bathi: «Asinamandla namuhla ukumelana noGoliyathi kanye namabutho akhe!» Labo ababekholwa ukuthi bayohlangana noAllah bakhuza bathi: «Kukangaki idlanzana lebutho linqoba elikhulu ngentando kaAllah na? Ngokuba uAllah Ukanye nalabo ababekezelayo».

غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةً بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ مَعَ
ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٢٤٩﴾

**250.** Kwathi futhi bengena enkundleni ukuba bahlangane noGoliyathi namabutho akhe bathi: «O, Nkosi yethu! Senze ukuba ababekezelayo, futhi Wenze amanyathelo ethu aqine, Usisize nalapho sesibhekene nabantu abangakholwayo!».

وَلَمَّا بَرَزُوا۟ لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ قَالُوا۟ رَبَّنَآ
أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَٱنصُرْنَا
عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٥٠﴾

**251.** Kanjalo banqoba ngentando kaAllah, uDavide wabulala uGoliyathi; futhi uAllah Wamnika ubukhosi nobuhlakani, Wamfundisa futhi lokho Akuthandayo. Ngempela ukube uAllah Akagudluzi abantu ngabanye, umhlaba ubuzokonakala: kepha uAllah UyiNkosi yozwelo ezidalweni zonke.

فَهَزَمُوهُم بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُۥدُ جَالُوتَ
وَءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلْمُلْكَ وَٱلْحِكْمَةَ وَعَلَّمَهُۥ مِمَّا يَشَآءُ ۗ
وَلَوْلَا دَفْعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ
لَّفَسَدَتِ ٱلْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ ذُو فَضْلٍ
عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٥١﴾

**252.** Lena yimibiko kaAllah, eSikubikela yona ngeqiniso (Muhammad)- ngokuba wena ungomunye eziThunyweni.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّ ۚ
وَإِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٢﴾

**253.** Kulezi ziThunywa, ezinye

تِلْكَ ٱلرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ

Sazipha ngaphezu kwezinye. Kwezinye uAllah Wakhuluma nazo Yena (mathupha); kwathi ezinye Waziphakamisa ngezinga. Futhi Samnika uJesu indodana kaMariya izibonakaliso ezicacile, Samqinisa futhi ngomoya oyiNgcwele. Futhi ukube uAllah Wayethandile, izizukulwane ezalandela ngabe azilwanga zodwa emveni kokufika kwezibonakaliso ezicacile kuzona, kepha (noma kunjalo) abezwananga, abanye babo bekholwa futhi abanye kubona bengakholwa. Kepha uma uAllah Wayethandile ngabe abalwanga bodwa: nokho uAllah Wenza lokho Akuhlosile.

عَلَىٰ بَعْضٍ مِّنْهُم مَّن كَلَّمَ اللَّهُ وَرَفَعَ
بَعْضَهُمْ دَرَجَاتٍ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ
مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ
وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلَ الَّذِينَ مِن بَعْدِهِم
مِّن بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ وَلَٰكِنِ اخْتَلَفُوا
فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ وَمِنْهُم مَّن كَفَرَ وَلَوْ شَاءَ
اللَّهُ مَا اقْتَتَلُوا وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ
مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٣﴾

ISIGABA34.

**254.** O, nina enikholwayo! Nikelani ngalokho eSanabela kona[1], ngaphambi kokuba kufike uSuku lapho kungasezukuba khona izivumelwano zokuthengiselana, nobungane kanye nokukhulumelana kungasekho. Futhi (ngempela) abaphika ukholo yibona abadukileyo!

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنفِقُوا مِمَّا رَزَقْنَاكُم
مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خُلَّةٌ
وَلَا شَفَاعَةٌ وَالْكَافِرُونَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٥٤﴾

**255.** UAllah! Akukho Nkulunkulu ngaphandle kwaKhe, Ophilayo njalo-njalo, Ongonaphakade. Akozeli futhi Yena

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ لَا تَأْخُذُهُ
سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ لَّهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي

[1] Funda incazelo 85, nencazelo 7 kwisahluko 2:3, naku 2:215, naku 2:219.

Akalali. KungokwaKhe konke okusemazulwini nasemhlabeni[1]. Ubani ongakhulumela omunye kuYena ngaphandle kwemvume yaKhe na?[2] Wazi okwakukhona nghaphambili, nokungemuva kwazo (izidalwa), lapho zingahaqe lutho zona elwazini lwaKhe, ngaphandle kwalokho okuyimvume yaKhe. Isihlalo sobuKhosi baKhe songamel amazulu nomhlaba, futhi Akakhathazwa ukukulondoloza konke: Futhi Yena uPhakeme Mkhulu.

الْأَرْضِ مَن ذَا الَّذِي يَشْفَعُ عِندَهُ إِلَّا
بِإِذْنِهِ يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ
وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيْءٍ مِّنْ عِلْمِهِ إِلَّا بِمَا شَاءَ
وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَلَا يَئُودُهُ
حِفْظُهُمَا وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ ﴿٢٥٥﴾

**256.** Akukho mpoqo enkolweni. Iqiniso licacile kunamanga: ngakho-ke lowo ogwema ukukhonza izithixo abesekholwa kuAllah, ubambelele esibambelelweni esiqinile esingasoze sadoncuka: ngokuba uAllah Uyezwa, Wazi konke.

لَا إِكْرَاهَ فِي الدِّينِ قَد تَّبَيَّنَ الرُّشْدُ مِنَ
الْغَيِّ فَمَن يَكْفُرْ بِالطَّاغُوتِ وَيُؤْمِن بِاللَّهِ
فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ لَا انفِصَامَ
لَهَا وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٥٦﴾

**257.** UAllah UnguMngane noMvikeli walabo abakholwayo. Ubakhipha ebumnyameni abalethe ekukhanyeni, kepha labo abangokholwa bazwana nezithixo, zibakhipha ekukhanyeni zibahlomezo ebumnyameni. Labo-ke bayiqembu lomlilo (wesihogo): baphila kuwo ngonaphakade.

اللَّهُ وَلِيُّ الَّذِينَ آمَنُوا يُخْرِجُهُم مِّنَ
الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ وَالَّذِينَ كَفَرُوا
أَوْلِيَاؤُهُمُ الطَّاغُوتُ يُخْرِجُونَهُم مِّنَ النُّورِ
إِلَى الظُّلُمَاتِ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ هُمْ
فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٥٧﴾

[1] Uma sikhuleka konke sikucela kuAllah akekho omunye ngaphandle kwaKhe, ufakazi uvesi 256-257.

[2] Imvume iyonikezwa iziThunywa ngomhla wokuvuka.

ISIGABA35.

**258.** Khumbula lowo owaphikisana noAbraham ngeNkosi yakhe, ngokuba Imuphe umbuso. Okwathi lapho uAbraham ethi: «INkosi yami yileyo Edale impilo Eletha ukufa». (Inkosi yezwe)[1] yathi: «Nami ngidala impilo futhi ngiletha nokufa». UAbraham wathi: «Ngempela uAllah Wenza ilanga liphume empumalanga, ngakho-ke wena yenze liphume entshonalanga». Lapho wajabhiswa kanjalo owayengakholwa: ngokuba uAllah Akabaholi abantu abonayo.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِي حَاجَّ إِبْرٰهِمَ فِي رَبِّهٖٓ
أَنْ اٰتٰىهُ اللّٰهُ الْمُلْكَ إِذْ قَالَ إِبْرٰهِمُ
رَبِّيَ الَّذِي يُحْيٖ وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا أُحْيٖ
وَأُمِيتُ قَالَ إِبْرٰهِمُ فَإِنَّ اللّٰهَ يَأْتِي
بِالشَّمْسِ مِنَ الْمَشْرِقِ فَأْتِ بِهَا مِنَ
الْمَغْرِبِ فَبُهِتَ الَّذِي كَفَرَ وَاللّٰهُ
لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِينَ ۝٢٥٨

**259.** Noma ngalowo owayedlula umzana osuwile ubhujiswe ngisho nophahla[2], wathi: «Angawuvusa kanjani uAllah ngemuva kokubhujiswa kwawo na? UAllah Wamphuca umphefumulo iminyaka eyikhulu, Wayesephinda Emvusa. Wambuza Wathi: «Uhlale isikhathi esingakanani lapha na?» (Waphendula) wathi: «Ngihlale usuku noma inxenye yosuku». (UAllah) Wathi: «Neze! Uhlale iminyaka eyikhulu! Kepha bheka ukudla kwakho nophuzo akonakele-bheka nembongolo yakho! Nokuthi Sizokwenza ube yisibo-

أَوْ كَالَّذِي مَرَّ عَلٰى قَرْيَةٍ وَّهِيَ خَاوِيَةٌ
عَلٰى عُرُوشِهَا قَالَ أَنّٰى يُحْيٖ هٰذِهِ اللّٰهُ
بَعْدَ مَوْتِهَا فَأَمَاتَهُ اللّٰهُ مِائَةَ عَامٍ ثُمَّ
بَعَثَهُ قَالَ كَمْ لَبِثْتَ قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا
أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ قَالَ بَلْ لَّبِثْتَ مِائَةَ
عَامٍ فَانْظُرْ إِلٰى طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ
يَتَسَنَّهْ وَانْظُرْ إِلٰى حِمَارِكَ
وَلِنَجْعَلَكَ اٰيَةً لِّلنَّاسِ وَانْظُرْ

[1] KwakunguNimrod owayephikisana noAbraham (ukuthula kube kuye).
[2] Lomuntu kwakungu Uzair, umuzi yiJerusalem.

إِلَى الْعِظَامِ كَيْفَ نُنْشِزُهَا ثُمَّ
نَكْسُوهَا لَحْمًا ۚ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُ ۙ قَالَ
أَعْلَمُ أَنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿٢٥٩﴾

nelo kubantu. Futhi bheka amathambo ukuthi Siwahlanganisa kanjani, beseSiwembathisa inyama!» Kwathi ukuba acacelwe yilokho wathi: «Ngempela ngiyazi (manje) ukuthi uAllah Unamandla phezu kwezinto zonke!»

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ أَرِنِي كَيْفَ تُحْيِي
الْمَوْتَىٰ ۖ قَالَ أَوَلَمْ تُؤْمِنْ ۖ قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِنْ
لِيَطْمَئِنَّ قَلْبِي ۖ قَالَ فَخُذْ أَرْبَعَةً مِنَ
الطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ إِلَيْكَ ثُمَّ اجْعَلْ عَلَىٰ كُلِّ
جَبَلٍ مِنْهُنَّ جُزْءًا ثُمَّ ادْعُهُنَّ يَأْتِينَكَ
سَعْيًا ۚ وَاعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٦٠﴾

**260.** Bheka, futhi, uAbraham wathi: «O, Nkosi yami! Ngibonise ukuthi abafileyo Ubavusa kanjani na?» Wathi (uAllah): «Ingabe awukholwa yini na?» Wathi (uAbraham): «Yebo (ngiyakholwa), kepha (ngibuza) ukuze ngigculise ukuqonda kwami». Wathi (uAllah): «Thatha izinyoni ezine; uziffundise zikujwayele, bese uzibeka ngokwahlukana kuleyo naleyo ntaba, ubese uzibiza. Zizoza kuwe ngesikhulu isivinini. Yazi-ke (ngampela) ukuthi uAllah Unamandla amakhulu, Uhlakaniphile».

ISIGABA36.

مَثَلُ الَّذِينَ يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ فِي
سَبِيلِ اللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنْبَتَتْ سَبْعَ
سَنَابِلَ فِي كُلِّ سُنْبُلَةٍ مِائَةُ حَبَّةٍ ۗ وَاللَّهُ
يُضَاعِفُ لِمَنْ يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦١﴾

**261.** Labo abesebenzisa lokho abanakho endleleni kaAllah, bafaniswa nohlamvu (lombila), omila ukhiphe izikhwebu eziyisikhombisa. Kuleso naleso sikhwebu kube nezinhlamvu eziyikhulu. Ngempela uAllah Wandisela kakhulu lowo Amthandileyo; futhi uAllah Unakekela konke, Wazi konke[1].

[1] Lamavesi 261-277 afakazelana ngomnikelo.

**262.** Labo abasebenzisa ingcebo yabo endleleni kaAllah, bengalandelisi izipho zabo ngoukhlaza, nangokulimaza (abaswelayo); umvuzo wabo useNkosini yabo, ngempela abazukuba nakwesaba, futhi abazukuba nasizi.

الَّذِينَ يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ
ثُمَّ لَا يُتْبِعُونَ مَا أَنْفَقُوا مَنًّا وَلَا أَذًى
لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٦٢

**263.** Amazwi amnene nentethelelo, angcono kunosizo olulandelwa ukuphoxeka. Futhi uAllah Akadingi, Unobubele.

قَوْلٌ مَعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِنْ صَدَقَةٍ
يَتْبَعُهَا أَذًى وَاللَّهُ غَنِيٌّ حَلِيمٌ ٢٦٣

**264.** O, nina enikholwayo! Ningashabalalisi umnikelo wenu ngokuhlaza, nokulimaza (imiphefumulo yabanye), njengalabo abanikela ngoba befuna ukubonwa ngabantu, kepha bengakhowa kuAllah nasoSukweini oLuzayo: ngoba bafaniswa nedwala elinothuli lomhlabathi, lapho kuna imvula ishaya kulona lizihlalele obala. Abanakwenza lutho ngalokho abakuzuzayo: ngokuba uAllah Akabaholi abantu abangakholwa.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُبْطِلُوا صَدَقَاتِكُمْ
بِالْمَنِّ وَالْأَذَى كَالَّذِي يُنْفِقُ مَالَهُ
رِئَاءَ النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ
فَمَثَلُهُ كَمَثَلِ صَفْوَانٍ عَلَيْهِ تُرَابٌ فَأَصَابَهُ
وَابِلٌ فَتَرَكَهُ صَلْدًا لَا يَقْدِرُونَ عَلَى شَيْءٍ مِمَّا
كَسَبُوا وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الْكَافِرِينَ ٢٦٤

**265.** Futhi labo abasebenzisa ingcebo yabo ngoba bejonge injabulo kuAllah, nokuqiniswa kwemiphefumulo yabo, bafaniswa nesivande esiphezulu esivundile, okuthi uma imvula enkulu ina kuso sikhiqize izithelo ngokuphindwe kabili; kuthi uma kungeyona imvula enkulu efinyelela

وَمَثَلُ الَّذِينَ يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمُ ابْتِغَاءَ
مَرْضَاتِ اللَّهِ وَتَثْبِيتًا مِنْ أَنْفُسِهِمْ
كَمَثَلِ جَنَّةٍ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٌ فَآتَتْ
أُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ فَإِنْ لَمْ يُصِبْهَا وَابِلٌ

kuso, kube umswakama osanelisayo. Ngempela uAllah Ubona konke enikwenzayo.

فَطَلٌّ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٦٥﴾

**266.** Ingabe ukhona yini phakathi kwenu ofisa ukuba nesivande esinezithelo zesundu nomvini, kanye nemithombo ephuphuma ngaphansi kuso, esinayo yonke inhlobo yesithelo abeseyaguga, futhi izingane sakhe zisencane. (Isivande) bese sifikelwa yisishingishane nomlilo, ushise konke na? UAllah Unicacisela kanjalo imibiko yaKhe ukuze nicabange.

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَنْ تَكُونَ لَهُ جَنَّةٌ مِنْ
نَخِيلٍ وَأَعْنَابٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ لَهُ
فِيهَا مِنْ كُلِّ الثَّمَرَاتِ وَأَصَابَهُ الْكِبَرُ وَلَهُ
ذُرِّيَّةٌ ضُعَفَاءُ فَأَصَابَهَا إِعْصَارٌ فِيهِ
نَارٌ فَاحْتَرَقَتْ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ
لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٦٦﴾

ISIGABA37.

**267.** O, nina enikholwayo! Nikelani ngokuhle enikuzuzile, nakulezo zithelo zenu eSenza aiphume emhlabathini. Futhi ningahlosi ukuzuza okubi ukuze ninikele ngakho, kanti nina uqobo ningekwamukele ngaphandle kokuvala amehlo nincimfa. Yazini futhi ukuthi uAllah Akaswele lutho, Ufanelwe wudumo lonke.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنْفِقُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا
كَسَبْتُمْ وَمِمَّا أَخْرَجْنَا لَكُمْ مِنَ الْأَرْضِ ۖ
وَلَا تَيَمَّمُوا الْخَبِيثَ مِنْهُ تُنْفِقُونَ
وَلَسْتُمْ بِآخِذِيهِ إِلَّا أَنْ تُغْمِضُوا
فِيهِ ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٢٦٧﴾

**268.** Usathane unesabisa ngobumpofu, abeseniyala ngezenzo ezimbi, kanti uAllah Unethembisa uxolo kanye nomusa waKhe. Futhi uAllah Unakekela konke, Wazi konke.

الشَّيْطَانُ يَعِدُكُمُ الْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُمْ
بِالْفَحْشَاءِ ۖ وَاللَّهُ يَعِدُكُمْ مَغْفِرَةً مِنْهُ
وَفَضْلًا ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦٨﴾

**269.** Unika ubuhlakani lowo Amthandileyo, futhi nalowo onikwe ubuhlakani, wemukele ngempela inzuzo echichimayo. Abekho futhi abanokukhumbula lokhu ngaphandle kwalabo abaqondayo.

يُؤْتِي الْحِكْمَةَ مَن يَشَاءُ ۚ وَمَن يُؤْتَ
الْحِكْمَةَ فَقَدْ أُوتِيَ خَيْرًا كَثِيرًا ۗ
وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّا أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٢٦٩﴾

**270.** Noma yimuphi umnikelo eninikela ngawo, noma izifungo enifunga ngazo, ngempela uAllah Uyazazi; kanti izoni azinabalekeleli.

وَمَا أَنفَقْتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوْ نَذَرْتُم
مِّن نَّذْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُهُ ۗ
وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٢٧٠﴾

**271.** Uma nidalula umnikelo wenu lokho kuhle; ;kepha uma niwusitheza bese ufinyelela kwabampofu ngasese, lokho kuzoba ngcono kinina, futhi uzomela okunye ezonweni zenu. Futhi uAllah Ukwazi kahle konke enikwenzayo.

إِن تُبْدُوا الصَّدَقَاتِ فَنِعِمَّا هِيَ ۖ
وَإِن تُخْفُوهَا وَتُؤْتُوهَا الْفُقَرَاءَ
فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم
مِّن سَيِّئَاتِكُمْ ۗ وَاللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٧١﴾

**272.** Akukho emandleni akho (Mprofethi) ukubaholela endleleni eqondile, kepha nguAllah Oholela lowo Amthandileyo endleleni eqondile. Futhi noma yikuphi okuhle eninikela ngakho kuyozuzwa yimiphefumulo yenu, nikwenza futhi lokho kuphela ngoba nihlose ukuhlangana noAllah: ngokuba noma yi kuphi okuhle eninikela ngakho, kuzobuyiselwa kinina, futhi anizuphathwa kabi.

لَّيْسَ عَلَيْكَ هُدَاهُمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ
يَهْدِي مَن يَشَاءُ ۗ وَمَا تُنفِقُوا مِنْ
خَيْرٍ فَلِأَنفُسِكُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُونَ
إِلَّا ابْتِغَاءَ وَجْهِ اللَّهِ ۚ وَمَا تُنفِقُوا
مِنْ خَيْرٍ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ
لَا تُظْلَمُونَ ﴿٢٧٢﴾

**273.** (Umnikelo) owalabo abaswele, bevinjwe umsebenzi kaAllah, abangakwazi ukuhamba (bazihwebele) ezweni. Lowo ongazi enokucabanga ukuthi bacebile, ngoba ebona ukuzithiba kwabo. Nizobazi ngezibonakaliso (zezenzo) zabo: abahambi becela kubantu njalo Noma yikuphi okuhle eninikela ngakho, ngempela uAllah Ukwazi kahle.

لِلْفُقَرَاءِ الَّذِينَ أُحْصِرُوا فِي
سَبِيلِ اللَّهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ ضَرْبًا
فِي الْأَرْضِ يَحْسَبُهُمُ الْجَاهِلُ أَغْنِيَاءَ
مِنَ التَّعَفُّفِ تَعْرِفُهُمْ بِسِيمَاهُمْ
لَا يَسْأَلُونَ النَّاسَ إِلْحَافًا
وَمَا تُنْفِقُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ
بِهِ عَلِيمٌ ﴿٢٧٣﴾

ISIGABA38.

**274.** Labo abanikela ngengcebo yabo, (emsebenzini kaAllah) ebusuku nasemini, ngasese noma obala, ngempela umvuzo wabo useNkosini yabo, futhi abazukuba nakwesaba, abazukuba nasizi.

الَّذِينَ يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ
بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ سِرًّا وَعَلَانِيَةً
فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ
وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٤﴾

**275.** Labo abadla imali yenzalo[1] abamile kahle, kodwa bamise okwalowo ophambaniswe ukuthintwa ngusathane. Imbangela ukuthi bathi: «Ukuhweba kuyefana nje nokuzalanisa ngemali» - kepha uAllah Uvumele ukuhweba Wakwenqabela ukuzalaniswa kwemali: ngakho-ke, noma ubani ngemuva kokwamukela umyalo ovela eNkosini yaKhe abese eyapheza, nokho uzogcina (inzuzo) yalokho osekwadlula, futhi udaba lwakhe lukuAllah; kepha

الَّذِينَ يَأْكُلُونَ الرِّبَا لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا
يَقُومُ الَّذِي يَتَخَبَّطُهُ الشَّيْطَانُ مِنَ
الْمَسِّ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا إِنَّمَا الْبَيْعُ
مِثْلُ الرِّبَا وَأَحَلَّ اللَّهُ الْبَيْعَ وَحَرَّمَ
الرِّبَا فَمَنْ جَاءَهُ مَوْعِظَةٌ مِنْ رَبِّهِ
فَانْتَهَىٰ فَلَهُ مَا سَلَفَ وَأَمْرُهُ إِلَى اللَّهِ
وَمَنْ عَادَ فَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ هُمْ

[1] UAllah Akayibusisanga imali eyinzalo kepha uyinzalo kepha uyiqalekisile.

noma ubani ophikelelayo owabahlobene nomlilo, bayophila kuwo ngonaphakade.

فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٧٥﴾

**276.** UAllah Akanakewehlisela isibusiso emalini eyinzalo, kepha Uyokwandisela okunikelwe ngesihle: ngokuba (ngempela) uAllah Akabathandi bonke abangenakho ukubonga nabaile esonweni.

يَمْحَقُ ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَيُرْبِى ٱلصَّدَقَٰتِ ۗ
وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ﴿٢٧٦﴾

**277.** Ngempela labo aba kholwayo, benze nezenzo ezinhle, begcina umthandazo, futhi benikela kwabampofu, umvuzo wabo si useNkosini yabo. Abazukuba nakwesaba, futhi abazukuba nazi.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمْ
أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٧﴾

**278.** O, nina enikholwayo! Yesabani uAllah, futhi nishiye izinsalela enzuzweni eyinzalo, uma (ngempela) ningamakholwa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَذَرُوا۟
مَا بَقِىَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓا۟ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٧٨﴾

**279.** Ngokuba uma ningakwenzi lokho, niqaphele impi evela kuAllah nasesiThunyweni saKhe[1]; kuzothi uma niphenduka namukele ingqikithi (yemali) yenu (engena nzalo). Ningoni, futhi nani anizuphathwa kabi.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ فَأْذَنُوا۟ بِحَرْبٍ مِّنَ ٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ ۖ وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوسُ
أَمْوَٰلِكُمْ لَا تَظْلِمُونَ وَلَا تُظْلَمُونَ ﴿٢٧٩﴾

[1] Impi lapha ichaza: Izingelosi, isiThunywa kanye nabakholwayo besizwa nguAllah ukubhekana nalabo abangakholwa. Funda isahluko 3:121-129.

**280.** Kepha uma lowo (okweletayo) esebunzimeni, nimuphe isikathi esenele (ukuze akwazi ukukhokha) ngaphandle kobunzima. Kepha uma nisiyeka njengomnikelo wabampofu, lokho kungangcono kakhulu kinina uma beninolwazi.

وَإِنْ كَانَ ذُو عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيْسَرَةٍ ۚ
وَأَنْ تَصَدَّقُوا خَيْرٌ لَّكُمْ إِنْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٨٠﴾

**281.** Futhi nesabe loloSuku enizobuyiselwa ngalo kuAllah, lapho yonke imiphefumulo iyothola umvuzo ngalokho eyakusebenzelayo, futhi abazuphathwa ngokungemthetho.

وَاتَّقُوا يَوْمًا تُرْجَعُونَ فِيهِ إِلَى
اللَّهِ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ
وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٨١﴾

ISIGABA39.

**282.** O, nina enikholwayo! Uma nithengiselana kwesinye isikhathi ngesikweletu nizibhale phansi. Umbhali futhi ashicilele isivumelwano ngeqiniso phakathi kwenu, futhi angenqabi ukubhala njengalokho afundiswa yena nugAllah, ngakhoke makalobe. Akuthi lowo onelungelo (lokukweleta) abeke amazwi angalotshwa, esabe iNkosi yakhe uAllah, futhi anganciphisi lutho kulokho akukweletayo. Kepha uma lowo onelungelo lokukweleta eyisiwula, noma ebuthakathaka, noma engakwazi ukuzimela, laphoke ummeli wakhe amumele ngeqiniso. Kubekhona futhi ofakazi ababili besilisa, phakathi

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا تَدَايَنْتُمْ بِدَيْنٍ
إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى فَاكْتُبُوهُ ۚ وَلْيَكْتُبْ
بَّيْنَكُمْ كَاتِبٌ بِالْعَدْلِ ۚ وَلَا يَأْبَ كَاتِبٌ أَنْ
يَكْتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ اللَّهُ فَلْيَكْتُبْ ۚ وَلْيُمْلِلِ
الَّذِي عَلَيْهِ الْحَقُّ وَلْيَتَّقِ اللَّهَ رَبَّهُ
وَلَا يَبْخَسْ مِنْهُ شَيْئًا ۚ فَإِنْ كَانَ الَّذِي عَلَيْهِ
الْحَقُّ سَفِيهًا أَوْ ضَعِيفًا أَوْ لَا يَسْتَطِيعُ أَنْ
يُمِلَّ هُوَ فَلْيُمْلِلْ وَلِيُّهُ بِالْعَدْلِ ۚ
وَاسْتَشْهِدُوا شَهِيدَيْنِ مِنْ رِّجَالِكُمْ ۚ فَإِنْ
لَّمْ يَكُونَا رَجُلَيْنِ فَرَجُلٌ وَّامْرَأَتَانِ مِمَّنْ
تَرْضَوْنَ مِنَ الشُّهَدَاءِ أَنْ تَضِلَّ

kwenu. Kepha uma engekho amadoda amabili, ibe, yinye, kanye nabesifazane ababili kulabo abathandekayo kinina, babe ofakazi, ukuze uma omunye wabo enza iphutha, omunye akhumbule. Ofakazi futhi bangenqabi uma bebizwa. Futhi ningenqeni ukubhala isivumelwano esincane noma esikhulu mayelana nesikhathi esinqunyiwe. Lokho kuhle kakhulu kuAllah, futhi kuwubufakazi obugcwele, ukuze kungabikho izinsolo phakathi kwenu, ngaphandle uma nithengiselana futhi ninikezana okwangaleso sikhathi, akuna sono uma ningakulobanga phansi. Kepha nibe nofakazi lapho nithengiselana ngezivumelwano, kodwa kungabikho ukuhlukumeza ufakazi noma umlobi; ngokuba uma nikwenza (lokho), ngempela lokho kuyisono kinina. Ngempela nesabe uAllah, ngokuba nguAllah Onifundisayo. UAllah futhi Unolwazi ngezinto zonke.

إِحْدَاهُمَا فَتُذَكِّرَ إِحْدَاهُمَا الْأُخْرَىٰ
وَلَا يَأْبَ الشُّهَدَاءُ إِذَا مَا دُعُوا
وَلَا تَسْأَمُوا أَنْ تَكْتُبُوهُ صَغِيرًا
أَوْ كَبِيرًا إِلَىٰ أَجَلِهِ ذَٰلِكُمْ أَقْسَطُ
عِنْدَ اللَّهِ وَأَقْوَمُ لِلشَّهَادَةِ وَأَدْنَىٰ
أَلَّا تَرْتَابُوا إِلَّا أَنْ تَكُونَ تِجَارَةً حَاضِرَةً
تُدِيرُونَهَا بَيْنَكُمْ فَلَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَلَّا تَكْتُبُوهَا
وَأَشْهِدُوا إِذَا تَبَايَعْتُمْ وَلَا يُضَارَّ
كَاتِبٌ وَلَا شَهِيدٌ وَإِنْ تَفْعَلُوا
فَإِنَّهُ فُسُوقٌ بِكُمْ وَاتَّقُوا اللَّهَ
وَيُعَلِّمُكُمُ اللَّهُ وَاللَّهُ بِكُلِّ
شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٨٢﴾

**283.** Uma nisohambeni, nangamtholi umlobi, nikhiphe isibambiso esithize komunye: kodwa onikezwe isibambiso akhombise ukwethembeka ngokubuyisela isibambiso, futhi akhombise ukwesaba uAllah iNkosi yakhe. Futhi ningabufihli ubufakazi ngoba, ngempela lowo obufihlayo wakhe-

وَإِنْ كُنْتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُوا كَاتِبًا فَرِهَانٌ
مَقْبُوضَةٌ فَإِنْ أَمِنَ بَعْضُكُمْ بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ
الَّذِي اؤْتُمِنَ أَمَانَتَهُ وَلْيَتَّقِ اللَّهَ رَبَّهُ
وَلَا تَكْتُمُوا الشَّهَادَةَ وَمَنْ يَكْتُمْهَا فَإِنَّهُ

la isono enhliziyweni yakhe; futhi uAllah Wazi konke enikwenzayo.

إِثْمٌ قَلْبُهُۥ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٨٣﴾

ISIGABA40.

**284.** KungokukaAllah konke okusemazulwini nasemhlabeni. Futhi noma ngabe niyakufihla noma niyakwembula okusezinhliziyweni zenu, uAllah Uzonahlulela ngalokhol; futhi Uyothethelela lowo Amhtandileyo, Ajezise futhi lowo Amthandileyo; ngokuba uAllah Unamandla phezu kwezinto zonke.

لِّلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَإِن
تُبْدُوا۟ مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ أَوْ تُخْفُوهُ
يُحَاسِبْكُم بِهِ ٱللَّهُ ۖ فَيَغْفِرُ لِمَن
يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ
عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٨٤﴾

**285.** IsiThunywa sikholwa yilokho okwembulwe kuso kuvela eNkosini yaso, (kanjalo) nabakholwayo. Yilowo nalowo ukholwa kuAllah, nasezingelosini zaKhe, naseziThunyweni zaKhe: «Asibandlululi noyedwa eziThunyweni zaKhe», futhi bathi: «Siyezwa futhi siyalalela. Sicela intethelelo kuWe, Nkosi yethu, ngokuba isiphetho sikuWe!»

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مِن
رَّبِّهِۦ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ
وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ
بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِۦ ۚ وَقَالُوا۟ سَمِعْنَا
وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا
وَإِلَيْكَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٢٨٥﴾

**286.** Akukho mphefumulo uAllah Awuthwesa ngaphezu kwamandla awo. Uthola okuhle okusebenzele, uhlupheke ngobubi obenzile: «Nkosi yethu! Ungasijezisi uma sikhohlwa noma siwela esonweni! Nkosi yethu! Ungasithwalisi umthwalo onjengalowo owawuthwesa labo basendulo! Nkosi yethu! Ungasithwesi

لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَهَا
مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا ٱكْتَسَبَتْ ۗ
رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ إِن نَّسِينَآ
أَوْ أَخْطَأْنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ
إِصْرًا كَمَا حَمَلْتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن
قَبْلِنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ

umthwali esingenawo amandla okuwumela! Susa izono zethu, Usithethelele, futhi Ubenomusa kithina! NguWena Oyisiphephelo sethu, sisize ukubhekana nalabo abangakholwayo!»

لَنَا بِهٖ ۚ وَاعْفُ عَنَّا ۗ وَاغْفِرْ لَنَا ۗ وَارْحَمْنَا ۗ اَنْتَ مَوْلٰىنَا فَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٨٦﴾



## SURAH AL-IMRAAN- UMNDENIKA IMRAAN

سُورَةُ آلِ عِمْرَانَ

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Alif Lam Mim[1].

الٓمٓ ①

2. UAllah! Akukho Nkulunkulu ngaphandle kwaKhe, Ophilayo, Ongonaphakade!

اللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ ②

3. Wembula kuwena (Muhammad ) umbhalo ngeqiniso , ofakazela lokho obekukhona ngaphambili; futhi Wembula iTorah ( umthetho kuMose ), neInjil [2] ( iVangeli kuJesu ) , ngaphambi kwalokhu, ukuze kuholwe isintu, futhi Wembula amandla okuhlunga (phakathi kokuhle nokubi).

نَزَّلَ عَلَيْكَ الْكِتَٰبَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَأَنزَلَ التَّوْرَىٰةَ وَالْإِنجِيلَ ③

4. Ngempela labo abangakholwa yizimpawu zikaAllah, bayojeziswa kanzima, futhi uAllah Uyakwazi ukujezisa.

مِن قَبْلُ هُدًى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ الْفُرْقَانَ إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِـَٔايَٰتِ اللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ وَاللَّهُ عَزِيزٌ ذُو انتِقَامٍ ④

5. Ngempela, akukho lutho olufihlekile kuAllah, kungaba semhlabeni noma emazulwini.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَخْفَىٰ عَلَيْهِ شَيْءٌ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَآءِ ⑤

6. NguYena Onibumba esizalweni ngendlela Ayithandayo.

هُوَ الَّذِي يُصَوِّرُكُمْ فِي الْأَرْحَامِ كَيْفَ

[1] Funda incazelo 5 ngalelibika.
[2] I-Injil yivangeli, ngesiZulu sithi yizindaba ezinhle noma ezimnandi.

يَشَآءُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٦

Akukho Nkulunkulu ngaphandle kwaKhe, Onamandla, Ohlakaniphile.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ مِنْهُ ءَايَٰتٌ
مُّحْكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلْكِتَٰبِ وَأُخَرُ مُتَشَٰبِهَٰتٌ
فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِمْ زَيْغٌ فَيَتَّبِعُونَ مَا
تَشَٰبَهَ مِنْهُ ٱبْتِغَآءَ ٱلْفِتْنَةِ وَٱبْتِغَآءَ
تَأْوِيلِهِۦ وَمَا يَعْلَمُ تَأْوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُ
وَٱلرَّٰسِخُونَ فِى ٱلْعِلْمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ
كُلٌّ مِّنْ عِندِ رَبِّنَا وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟
ٱلْأَلْبَٰبِ ٧

**7.** NguYena Owembula kuwena (Muhammad) iNcwadi, enemibiko okuyiyona ngqikithi, nesisekelo, seNcwadi, kanti eminye iyimfanekiso nje. Kepha labo inhliziyo zabo ezisinga ukuphambuka balandela imibiko eyimifanekiso, befuna okungavumelani futhi befuna nencazelo yawo efihlekile: kepha akekho owazi incazelo yawo ngaphandle kukaAllah. Ngakho-ke labo abagxile ngolwazi bathi: «Siyakholwa kuyo yonke ivela eNkosini yethu-nokho akekho ozwisisayo ngaphandle kwalabo abaqondayo.

رَبَّنَا لَا تُزِغْ قُلُوبَنَا بَعْدَ إِذْ هَدَيْتَنَا وَهَبْ
لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً إِنَّكَ أَنتَ ٱلْوَهَّابُ ٨

**8.** «Nkosi yethu! Ungazivumeli izinhliziyo zethu ziphambuke, ngemuva kokuba Ususiholile, Usiphe futhi umusa ovela kuWena: ngemplela nguWena Ophana ngomusa ongabalwa».

رَبَّنَآ إِنَّكَ جَامِعُ ٱلنَّاسِ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ٩

**9.** «Nkosi yethu! Ngempela nguWena Ozoqoqela isintu ndawonye ngaloloSuku olungengatshazwe; impela, uAllah Akasoze Ahlulwa yisethembiso saKhe».

ISIGABA2.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَن تُغْنِىَ عَنْهُمْ أَمْوَٰلُهُمْ

**10.** Bheka, kulabo abangakholwa, kungaba yingcebo noma

uzalo lwabo alusoze lwabasiza phambi kukaAllah; yibona futhi labo abayokhashelwa emlilweni!

وَلَآ أَوْلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ
هُمْ وَقُودُ ٱلنَّارِ ﴿١٠﴾

**11.** Njengesizwe sikaFaro, kanye nalabo ababengaphambi kwabo: abangakholwanga yizimpawu Zethu, ngakho-ke uAllah Waye sebajezisa ngokona kwabo: ngoba uAllah Ujezisa kanzima.

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ
كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ ۗ
وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿١١﴾

**12.** Yithi kulabo abaphika ukholo: «Maduze nje nizonqotshwa, bese niqoqelwa ndawonye esihogweni, okuyindawo yokuhlala kanzima.

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَتُغْلَبُونَ وَتُحْشَرُونَ
إِلَىٰ جَهَنَّمَ ۚ وَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿١٢﴾

**13.** Senike nanikwa uphawu lapho amaqembu amabili amabutho ehlangana empini. Elinye iqembu laliwa lisendleleni kaAllah, kanti elinye laliMphika; futhi lelo lazibonela ngamehlo, (abakholwayo) kungathi bayisibalo esingaphezulu kwenani ababeyilo[1]. Kanjalo uAllah Usekela ngosizo lwaKhe lowo Amthandileyo. Lokhu bheka, kuyisifundo ngempela kulabo abanamehlo okubona.

قَدْ كَانَ لَكُمْ ءَايَةٌ فِى فِئَتَيْنِ ٱلْتَقَتَا ۖ فِئَةٌ
تُقَٰتِلُ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَأُخْرَىٰ كَافِرَةٌ
يَرَوْنَهُم مِّثْلَيْهِمْ رَأْىَ ٱلْعَيْنِ ۚ وَٱللَّهُ يُؤَيِّدُ
بِنَصْرِهِۦ مَن يَشَآءُ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً
لِّأُو۟لِى ٱلْأَبْصَٰرِ ﴿١٣﴾

**14.** Okutuswa ngabantu yilokho okubayengayo, njengesifazane, namadodana, izingqumbi zegolide

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَٰتِ مِنَ ٱلنِّسَآءِ

[1] Incazelo uzoyithola kwisahluko 3:121-129.

nesiliva; amahhashi ohlobo lwekhethelo: izinkomo kanye namasimu alinywe kahle. Injalo-ke ingcebo empilweni yakulomhlaba. Kepha kuAllah kunendawo engcono eninokubuyela kuyo.

وَالْبَنِينَ وَالْقَنَاطِيرِ الْمُقَنْطَرَةِ مِنَ
الذَّهَبِ وَالْفِضَّةِ وَالْخَيْلِ الْمُسَوَّمَةِ وَالْأَنْعَامِ
وَالْحَرْثِ ۗ ذَٰلِكَ مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَاللَّهُ
عِنْدَهُ حُسْنُ الْمَآبِ ﴿١٤﴾

**15.** Yithi: «Nginethulele yini izindaba ezimnandi zezinto ezingcono kunalezo na? Nakhu okwalabo abagwema ububi, yizivande ezisondelene neNkosi yabo, ezinemifula egobhoza ngaphansi kuzo, bayophila kuzo kanye nezithandwa ezimsulwa, nokwenelisWa nguAllah. Futhi uAllah Uyazi ngezinceku zaKhe.

قُلْ أَؤُنَبِّئُكُمْ بِخَيْرٍ مِنْ ذَٰلِكُمْ ۚ لِلَّذِينَ اتَّقَوْا
عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
خَالِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَاجٌ مُطَهَّرَةٌ وَرِضْوَانٌ
مِنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿١٥﴾

**16.** Lezo ezithi: «Nkosi yethu! Ngempela sesikholiwe: ngakho Sithethelele izono zethu, futhi Usihlenge ekujezisweni ngomlilo.

الَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا إِنَّنَا آمَنَّا فَاغْفِرْ لَنَا
ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿١٦﴾

**17.** Labo ababekezelayo, futhi abaneqiniso bezithiba, nabezwayo, nabasebenzisa abakwabelwe, bethandaza becela intethelelo ngezikhathi zangovivi.

الصَّابِرِينَ وَالصَّادِقِينَ وَالْقَانِتِينَ
وَالْمُنْفِقِينَ وَالْمُسْتَغْفِرِينَ بِالْأَسْحَارِ ﴿١٧﴾

**18.** Ubufakazi bukaAllah (buthi): akukho Nkulunkulu ngaphandle kwaKhe, nezingelosi, kanye nalabo abanolwazi begxile emthethweni (bafakaza bathi): «Akukho Nkulunkulu ngaphandle kwaKhe, Yena Onamandla, Ohlakaniphile».

شَهِدَ اللَّهُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَالْمَلَائِكَةُ
وَأُولُو الْعِلْمِ قَائِمًا بِالْقِسْطِ ۚ لَا إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٨﴾

**19.** Ngempela inkolo ephambi kukaAllah yiIslam (ukuzinikela kuYe). Nabo labo bantu beNcwadi baphambuka emveni kokuba ulwazi selwafika kubona, bona phakathi kwabo. ngakho-ke yilowo nalowo ophika imibiko kaAllah, uAllah Uyashesha ukumgweba!

إِنَّ الدِّينَ عِندَ اللَّهِ الْإِسْلَامُ ۗ وَمَا
اخْتَلَفَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ إِلَّا مِن بَعْدِ
مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۗ وَمَن
يَكْفُرْ بِآيَاتِ اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ
الْحِسَابِ ﴿١٩﴾

**20.** Uma bephikisana nawe, uthi: «Sengizinikele ngakho konke kuAllah, kanjalo nalabo abangilandelayo». Uthi futhi kulabo bantu beNcwadi, nalabo abangafundile: «Ingabe nani niyazinikela yini kuYena na?» Uma bezinikela, ngempela baholwe kahle; kepha uma behlehla nyova, -bheka, umsebenzi wakho ukwethula umbiko kuphela: ngokuba uAllah Uzibhekile izinceku zaKhe.

فَإِنْ حَاجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِيَ لِلَّهِ
وَمَنِ اتَّبَعَنِ ۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُوا
الْكِتَابَ وَالْأُمِّيِّينَ أَأَسْلَمْتُمْ ۚ فَإِنْ
أَسْلَمُوا فَقَدِ اهْتَدَوا ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا
عَلَيْكَ الْبَلَاغُ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿٢٠﴾

ISIGABA3.

**21.** Impela labo abangakholwa yimibiko kaAllah, futhi bebulala nabaProfethi ngokungemthetho, bebulala nalabo abafundisa abantu ukuziphatha kahle, baxwayise ngesijeziso esibuhlungu.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ
وَيَقْتُلُونَ النَّبِيِّينَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَيَقْتُلُونَ
الَّذِينَ يَأْمُرُونَ بِالْقِسْطِ مِنَ النَّاسِ
فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢١﴾

**22.** Yibo-ke labo imisebenzi yabo engena kuba nazithelo kulomhlaba nakweLizayo, futhi bengena kuba namsizi.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي
الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Awubonanga yini labo abembulelwa inxenye yeNcwadi

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ الْكِتَابِ

na? Bamenyelwa eNcwadini kaAllah, ukuze baxazulule izimpikiswano zabo, kepha abanye babo bahlehlela emuva futhi bephika.

يُدْعَوْنَ إِلَىٰ كِتَٰبِ ٱللَّهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ وَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Yingoba bethi: «Umlilo uzosihangula izinsukwana nje ezimbalwa». Lokho futhi abaziqambela kona kubakhohlisile mayelana nenkolo yabo.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامًا مَّعْدُودَٰتٍ ۖ وَغَرَّهُمْ فِى دِينِهِم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ingabe bayokwenza njani, uma Sesibadidiyela ndawonye ngaloloSuku olungengatshazwe, lapho lowo nalowo mphefumulo uyomukeliswa ngalokho okusebenzele ngokomthetho na?

فَكَيْفَ إِذَا جَمَعْنَٰهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Yithi: «O, Allah! Mnini wamandla nombuso! Unika umbuso lowo Omthandileyo, futhi Uphuca umbuso lowo Othande ukumphuca; Uphakamisa futhi isithunzi salowo Omthandileyo, Wehlise isithunzi kulowo Othade ukumehlisa. Esandleni saKho kundabo bonke ubuhle. Ngempela phezu kwakho konke nguWena Onamandla.

قُلِ ٱللَّهُمَّ مَٰلِكَ ٱلْمُلْكِ تُؤْتِى ٱلْمُلْكَ مَن تَشَآءُ وَتَنزِعُ ٱلْمُلْكَ مِمَّن تَشَآءُ وَتُعِزُّ مَن تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَآءُ ۖ بِيَدِكَ ٱلْخَيْرُ ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Wenza ubusuku ukuba bongamele imini, futhi Wenza nemini ukuba yongamele ubusuku, Wenza abaphilayo ngokufileyo, Uletha nokufa futhi kulabo abaphilayo. Wabela nalowo futhi Omthandileyo, ngaphandle kwesilinganiso.

تُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَتُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ ۖ وَتُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَتُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ ۖ وَتَرْزُقُ مَن تَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Abakholwayo bangathathi labo abangakholwa nje ngabangane kunalabo abakholwayo; kepha uma bona bekwenza lokho, aluzukuba khona usizo lukaAllah; kuphela babe namaqhinga abo okuziphephisa kubona. Ngempela uAllah Uyanixwayisa Yena uqobo, futhi isiphetho sikuAllah.

لَا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُونَ الْكَافِرِينَ أَوْلِيَاءَ
مِنْ دُونِ الْمُؤْمِنِينَ ۖ وَمَنْ يَفْعَلْ
ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ اللَّهِ فِي شَيْءٍ إِلَّا أَنْ
تَتَّقُوا مِنْهُمْ تُقَاةً ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ اللَّهُ
نَفْسَهُ ۗ وَإِلَى اللَّهِ الْمَصِيرُ ﴿٢٨﴾

**29.** Yithi: «Noma ngabe niyakufihla, noma niyakuveza okusezinhliziyweni zenu, uAllah Uyakwazi: ngokuba Wazi okusemazulwini, nokusemhlabeni; futhi uAllah Unamandla phezu kwezinto zonke».

قُلْ إِنْ تُخْفُوا مَا فِي صُدُورِكُمْ أَوْ تُبْدُوهُ
يَعْلَمْهُ اللَّهُ ۗ وَيَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا
فِي الْأَرْضِ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾

**30.** NgaloloSuku yonke imiphefumulo iyohlangana nabo bonke ubuhle ebenzile, nabo bonke ububi ebenzile iyofisa engathi kungaba khona ibanga elide kakhulu phakathi kwayo nalokho (okubi). Ngakho-ke uAllah Uyanixwayisa Yena Uqobo, futhi uAllah Unomusa ezincekwini zaKhe.

يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ
مُحْضَرًا وَمَا عَمِلَتْ مِنْ سُوءٍ تَوَدُّ لَوْ أَنَّ بَيْنَهَا
وَبَيْنَهُ أَمَدًا بَعِيدًا ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ اللَّهُ
نَفْسَهُ ۗ وَاللَّهُ رَءُوفٌ بِالْعِبَادِ ﴿٣٠﴾

ISIGABA4.

**31.** Yithi: «Uma niMthanda uAllah, landelani mina, uAllah Uzonithanda futhi Anithethelele izono zenu: ngokuba uAllah Unentethelelo, Unomusa».

قُلْ إِنْ كُنْتُمْ تُحِبُّونَ اللَّهَ فَاتَّبِعُونِي يُحْبِبْكُمُ اللَّهُ
وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٣١﴾

**32.** Yithi: «Thobelani uAllah, kanye nesiThunywa saKhe». Kepha uma behlehlela emuva, uAllah Akabathandi ngempela abangakholwa.

قُلْ أَطِيعُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ ۖ فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْكَافِرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ngempela uAllah Wamqoka uAdam noNowa, kanye nomndeni kaAbraham, nokaImran (ukudlulisa umbiko) emazweni onke.

إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَىٰ آدَمَ وَنُوحًا وَآلَ إِبْرَاهِيمَ وَآلَ عِمْرَانَ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Uzalo olunye luphuma kolunye. (Impela) futhi uAllah Uyeyzwa Wazi konke.

ذُرِّيَّةً بَعْضُهَا مِن بَعْضٍ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Bheka! UmkaImran[1] wathi: «O, Nkosi yami! Impela ngizonikela kuWe ngokusesizalweni sami, emsebenzini waKho. Amukela lokhu kimina: ngempela nguWena kuphela Ozwa-konke, Owazi-konke!»

إِذْ قَالَتِ امْرَأَتُ عِمْرَانَ رَبِّ إِنِّي نَذَرْتُ لَكَ مَا فِي بَطْنِي مُحَرَّرًا فَتَقَبَّلْ مِنِّي ۖ إِنَّكَ أَنتَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٣٥﴾

**36.** Kwathi ukuba abelethe wathi: «O, Nkosi yami! Bheka, ngithole intombazanyana!» -kanti uAllah Wayazi kangcono ngakubelethile, ingani isilisa asifani nesifazane- «futhi sengimqambile nguMariya. Futhi impela, senginikele ngaye kanye nozalo lwakhe ukuba bahlengwe nguWena kusathane oqalekisiwe».

فَلَمَّا وَضَعَتْهَا قَالَتْ رَبِّ إِنِّي وَضَعْتُهَا أُنثَىٰ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا وَضَعَتْ وَلَيْسَ الذَّكَرُ كَالْأُنثَىٰ ۖ وَإِنِّي سَمَّيْتُهَا مَرْيَمَ وَإِنِّي أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ ﴿٣٦﴾

**37.** Kwayilapho iNkosi yakhe Imamukela ngokugcwele, wakhula

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٍ وَأَنبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنًا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّا ۖ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيْهَا

---

[1] Unina kaMariyam (Mariya).

kahle enesimilo eqashelwe nguZakariya[1]. Kwakuthi njalo uma uZakariya eya elawini eyombona, amthole enokudla. Athi: «Mariya! Kuvelaphi lokhuna?» (uMariya) Athi: «Kuvela kuAllah. Ngempela uAllah Wabela lowo Amthandileyo ngaphandle kwesilinganiso».

زَكَرِيَّا الْمِحْرَابَ وَجَدَ عِنْدَهَا رِزْقًا ۖ قَالَ
يَا مَرْيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَا ۖ قَالَتْ هُوَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۖ
إِنَّ اللَّهَ يَرْزُقُ مَنْ يَشَاءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ٣٧

38. Lapho-ke uZakariya wakhuleka eNkosini yakhe ethi: «O, Nkosi yami! Ngiphe ngomusa waKho uzalo olumsulwa: ngokuba nguWena ngempela Ozwa imikhuleko (yonke)».

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُ ۖ قَالَ رَبِّ هَبْ لِي
مِنْ لَدُنْكَ ذُرِّيَّةً طَيِّبَةً ۖ إِنَّكَ سَمِيعُ
الدُّعَاءِ ٣٨

39. Izingelosi zamemeza lapho esakhuleka elawini: «UAllah Ukunika izindaba ezimnandi (zendodana) uJohane[2], ongufakazi weqiniso ngezwi likaAllah, uhloniphekile, umsulwa, futhi unguMprofethi ovela phakathi kwabalungileyo».

فَنَادَتْهُ الْمَلَائِكَةُ وَهُوَ قَائِمٌ يُصَلِّي فِي
الْمِحْرَابِ أَنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيَىٰ مُصَدِّقًا
بِكَلِمَةٍ مِنَ اللَّهِ وَسَيِّدًا وَحَصُورًا وَنَبِيًّا
مِنَ الصَّالِحِينَ ٣٩

40. (UZakariya) wathi: «O, Nkosi yami! Ngingaba nendodana kanjani, lokhu sengimdala kangaka, futhi nomkami eyinyumba na?» (Ingelosi) yathi: «Ngaleyondlela uAllah Ufeza lokho Akuthandayo».

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَقَدْ بَلَغَنِيَ
الْكِبَرُ وَامْرَأَتِي عَاقِرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكَ اللَّهُ
يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ٤٠

[1] UZakariya kwakungumalume kaMariya.
[2] UJohane (Yahya) owayebhaphathiza ngamanzi, owethu namhlanje siwuthola esahlukweni 2:138, funda nencazelo 51.

**41.** Wathi: «Nkosi yami! Nginike uphawu!» (Ingelosi) yathi: «Uphawu kuwe ukuthi awuzukhuluma nabantu izinsuku ezintathu, uzosebenzisa izimpawu (zezandla) kuphela. Uhlale ngokukhumbula iNkosi yakho njalo, futhi Uyidumise ngokuhlwa nangokusa».

قَالَ رَبِّ اجْعَلْ لِّيْٓ اٰيَةً ؕ قَالَ اٰيَتُكَ
اَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلٰثَةَ اَيَّامٍ اِلَّا رَمْزًا ؕ
وَاذْكُرْ رَّبَّكَ كَثِيْرًا وَّسَبِّحْ بِالْعَشِيِّ
وَالْاِبْكَارِ ﴿٤١﴾

ISIGABA5.

**42.** Bheka! Izingelosi zathi: «O, Mariya! Ngempela uAllah Ukuqokile, futhi Wakuhlanza, Wakuqoka phezu kwesifazane ezizweni zonke.

وَاِذْ قَالَتِ الْمَلٰٓئِكَةُ يٰمَرْيَمُ اِنَّ اللّٰهَ
اصْطَفٰىكِ وَطَهَّرَكِ وَاصْطَفٰىكِ عَلٰى
نِسَآءِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** O, Mariya! Khonza iNkosi yaKho ngenhlonipho, uwe ngobuso, ukhothame (emthandazweni) kanye nalabo abakhothamayo».

يٰمَرْيَمُ اقْنُتِيْ لِرَبِّكِ وَاسْجُدِيْ وَارْكَعِيْ
مَعَ الرّٰكِعِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Lezi yizindaba ngezinto ezingabonwayo, eSikwembulela zona (Muhammad).Wawungekho phakathi kwabo lapho benza inkatho ngemicibisholo, behlola ozoba ngumqapheli kaMariya, futhi wawungekho lapho bephikisana.

ذٰلِكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الْغَيْبِ نُوْحِيْهِ اِلَيْكَ ؕ وَمَا
كُنْتَ لَدَيْهِمْ اِذْ يُلْقُوْنَ اَقْلَامَهُمْ اَيُّهُمْ
يَكْفُلُ مَرْيَمَ ۪ وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ اِذْ
يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Bheka! Izingelosi zathi: «O, Mariya! UAllah Ukunika izindaba ezimnandi ngezwi eliphuma kuYena: igama (lomntwana) kuzoba nguMesiya (uKrestu) uJesu, indodana kaMariya, ehloniphekile

اِذْ قَالَتِ الْمَلٰٓئِكَةُ يٰمَرْيَمُ اِنَّ اللّٰهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ
مِّنْهُ ۖ اسْمُهُ الْمَسِيْحُ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ
وَجِيْهًا فِى الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ وَمِنَ
الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٤٥﴾

kuleli nakwe-Lizayo, futhi uzoba kanye nalabo abasondelene (noAllah)».

**46.** Uzokhuluma futhi nabantu kusukela esembelekweni noma esekhulile, futhi uzoba omunye wabalungileyo».

وَيُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا
وَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Wathi (uMariya): «O, Nkosi yami! Ngizoba nendodana kanjani, lokhu indoda ingakaze ingithinte na?» Yathi (iNgelosi): «Noma kunjalo: uAllah Udala ngendlela Ayithandayo, uma Ehlose ukwenza utho, umane Athi: 'Yenzeka!'-bese kwenzeka».

قَالَتْ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي
بَشَرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكِ اللَّهُ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ إِذَا
قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٤٧﴾

**48.** UAllah Uzomupha ulwazi lweNcwadi, nobuhlakani, noMthetho[1] kanye neVangeli.

وَيُعَلِّمُهُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَاةَ
وَالْإِنجِيلَ ﴿٤٨﴾

**49.** AbeyisiThunywa futhi kubantwana bakaIsrayeli (athi): «Ngithunyelwe kinina nophawu luvela eNkosini yenu. Ngalo nginenzela ngobumba isimo senyoni, ngiphefumulele kulo bese luphenduka luba yinyoni ngentando kaAllah; futhi ngiphilisa labo abazelwe beyizimpumputhe , nabanobulephelo, ngivusa futhi nabafile ngentando kaAllah. Ngi-

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَنِّي قَدْ جِئْتُكُم
بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ أَنِّي أَخْلُقُ لَكُم مِّنَ الطِّينِ
كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِ
اللَّهِ ۖ وَأُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ وَأُحْيِي الْمَوْتَىٰ
بِإِذْنِ اللَّهِ ۖ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأْكُلُونَ وَمَا
تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمْ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَآيَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٤٩﴾

[1] I-Torah umthetho owembulwa kuMose entabeni yaseSinayi.

nazisa futhi ngalokho enikudlayo, kanye nalokho enikugcina ezindlini zenu. Bheka, kukho konke lokhu ngempela kunophawu kinina uma ningabakholiweyo».

**50.** «Futhi ngizo gcwalisa iTorah (umthetho) owawungaphambi kwami, ngizo nixegisela kokunye obekungavumelekile kinina. Ngize kinina futhi nophawu oluvela eNkosini yenu. Yesabani uAllah, futhi ningilalele.

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرَاةِ
وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعْضَ الَّذِي حُرِّمَ عَلَيْكُمْ
وَجِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَاتَّقُوا اللَّهَ
وَأَطِيعُونِ ﴿٥٠﴾

**51.** Ngempela uAllah UyiNkosi yami, futhi UyiNkosi yenu; ngakho-ke Mkhonzeni. Lena yindlela eqondile».

إِنَّ اللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ ۗ هَٰذَا صِرَاطٌ
مُّسْتَقِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Kwathi ukuba uJesu abone ukuthi abakholwa wathi: «Ubani ozongisiza kulendlela kaAllah na?» Abafundi bakhe bathi: «Singabasizi bakaAllah, sikholwa kuAllah, futhi wena yibangufakazi ukuthi thina singamaMuslim (abathobela uAllah)!

فَلَمَّا أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ الْكُفْرَ قَالَ مَنْ
أَنصَارِي إِلَى اللَّهِ ۖ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ
أَنصَارُ اللَّهِ آمَنَّا بِاللَّهِ وَاشْهَدْ بِأَنَّا
مُسْلِمُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** O, Nkosi yethu! Siyakholwa kulokho Osukwembulile, futhi silandela isiThunywa, ngakho-ke Sibhale kanye nalabo abafakazayo».

رَبَّنَا آمَنَّا بِمَا أَنزَلْتَ وَاتَّبَعْنَا الرَّسُولَ
فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Benza uzungu (abanga-

وَمَكَرُوا وَمَكَرَ اللَّهُ ۖ وَاللَّهُ خَيْرُ

kholwa), noAllah Wenza icebo (ukubhekana nabo); futhi uAllah Ungcono kunabenza uzungu[1].

ISIGABA6.

**55.** Bheka! UAllah Wathi : «Jesu! Ngempela ngizokuthabatha ngikwenyusele kiMi, Ngikuhlambulule kulabo abanga kholwa[2]; ngenze laba abakulandelayo babengcono kunalabo abangakholwa kuze kube ngoSuku lokuvuka. Ngakho-ke nizobuyela kiMi Nginehlulele ngalokho ebeniphikisana ngakho».

**56.** «Uma kuyilabo abangakholwa, Ngizobajezisa kanzima, kulomhlaba nakeweLizayo, futhi abazukuba namsizi».

**57.** «Kanti labo abakholwayo benze nezenzo ezinhle Uzobakhokhela umvuzo ngokugcwele: ngokuba uAllah Akabathandi abenza ububi».

**58.** «Lokhu eSikuchazela kona ngemibiko, kuyisikhumbuzo nobuhlakani».

الماكرين ﴿٥٤﴾

إذ قال الله يعيسى إني متوفيك
ورافعك إلي ومطهرك من الذين
كفروا وجاعل الذين اتبعوك فوق
الذين كفروا إلى يوم القيمة ثم إلي
مرجعكم فأحكم بينكم فيما كنتم
فيه تختلفون ﴿٥٥﴾

فأما الذين كفروا فأعذبهم عذابا
شديدا في الدنيا والآخرة وما لهم
من نصرين ﴿٥٦﴾

وأما الذين آمنوا وعملوا الصلحت
فيوفيهم أجورهم والله لا يحب
الظلمين ﴿٥٧﴾

ذلك نتلوه عليك من الآيت والذكر
الحكيم ﴿٥٨﴾

---

[1] Uzungu olwenziwa amaJuda ukubulala uJesu, kanti icebo likaAllah kwaba ukumhlenga. Ibhayibheli lithi: wasindiswa ekufeni uJesu (ukuthula kube kuye) Heberu 5:7.

[2] Babefuna uJesu ahlazeke ngokufela emthini: «Ophanyekiweyo uqalekisiwe nguNkulunkulu». Dut. 21:23. UJesu (ukuthula kube kuye) akaweli kulesosigaba sokufa ngalendlela eqalekisiwe.

**59.** Ngempela iyefana indlela adalwa ngayo uJesu nguAllah, izifanela nekaAdam. Wamdala ngothuli, Wathi kuye: «Yenzeka». Kwenzeka.

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ اللَّهِ كَمَثَلِ آدَمَ ۖ خَلَقَهُ
مِن تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٥٩﴾

**60.** Leliqiniso livela eNkosini yakho; ngakho-ke ungabi womunye wabangabazayo![1]

الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ
الْمُمْتَرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Futhi noma ubani ophikisana nawe ngaloludaba, ngemuva kokuba ulwazi selufikile kuwena, uthi: «Wozani! Sihlangane ndawonye, amadodana ethu kanye namadodana enu, amakhosikazi ethu kanye namakhosikazi enu, thina kanye nani; masithandaze sijule sicele isiqalekiso sikaAllah, sibe kulabo abaqamba amanga phakathi kwethu!»

فَمَنْ حَاجَّكَ فِيهِ مِن بَعْدِ مَا جَاءَكَ مِنَ
الْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا نَدْعُ أَبْنَاءَنَا وَأَبْنَاءَكُمْ
وَنِسَاءَنَا وَنِسَاءَكُمْ وَأَنفُسَنَا وَأَنفُسَكُمْ
ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَل لَّعْنَتَ اللَّهِ عَلَى
الْكَاذِبِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Bheka! Loluwudaba lweqiniso: akukho Nkulunkulu ngaphandle kukaAllah, futhi ngempela uAllah Unamandla, Uhlakaniphile.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْقَصَصُ الْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ
إِلَٰهٍ إِلَّا اللَّهُ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَهُوَ الْعَزِيزُ
الْحَكِيمُ ﴿٦٢﴾

**63.** Kepha uma behlehla nyova, ngempela uAllah Unolwazi olugcwele ngezigangi.

فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِالْمُفْسِدِينَ ﴿٦٣﴾

ISIGABA7.

**64.** Yithi: «O, bantu beNcwadi!

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ تَعَالَوْا إِلَىٰ كَلِمَةٍ

---

[1] UAllah lapha Usicacisela ngokudalwa kukaJesu, kufana ncamashi nokudalwa komuntu wokuqala; wadalwa kungekho muntu ophilayo emhlabeni.

Asivumelaneni ngezwi elilodwa phakathi kwethu kanye nani, ukuthi asikhonzi lutho ngaphandle kukaAllah, nokuthi asiMbhangqi nalutho, nokuthi asizuthatha abanye nje ngamaKhosi esikhundleni sikaAllah[1]». Kepha uma behlehla nyova, nithi: «Yibani ngofakazi ukuthi singamaMuslim (abazinikele kuAllah)».

سَوَآءٍ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا ٱللَّهَ
وَلَا نُشْرِكَ بِهِۦ شَيْـًٔا وَلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا
بَعْضًا أَرْبَابًا مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن
تَوَلَّوْا فَقُولُوا ٱشْهَدُوا بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** «O, bantu beNcwadi![2] Kungani niphikisana ngoAbraham, kanti uMthetho neVangeli kwembulwa ngemuva kwakhe na? Anina kuqonda na?»

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تُحَآجُّونَ فِىٓ إِبْرَٰهِيمَ
وَمَآ أُنزِلَتِ ٱلتَّوْرَىٰةُ وَٱلْإِنجِيلُ إِلَّا مِنۢ
بَعْدِهِۦٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Bheka! Niyilabo asebangenelwa ukuphika, ngisho nangezinto enizaziyo! Manje niphikiselani izinto eningenalo ulwazi ngazo na? UAllah ngempela Owaziyo, nina anazi lutho!»

هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ حَٰجَجْتُمْ فِيمَا
لَكُم بِهِۦ عِلْمٌ فَلِمَ تُحَآجُّونَ
فِيمَا لَيْسَ لَكُم بِهِۦ عِلْمٌ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ
وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** UAbraham wayengesiye umJuda noma umKrestu; kepha waye kholwe ngokweqiniso eyiMuslim, futhi engaMbhangqi uMdali kanye nezithixo.

مَا كَانَ إِبْرَٰهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا
وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفًا مُّسْلِمًا وَمَا كَانَ
مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Ngempela labo bantu

إِنَّ أَوْلَى ٱلنَّاسِ بِإِبْرَٰهِيمَ لَلَّذِينَ

[1] «INkosi (uAllah) uNkulunkulu wethu, iNkosi **yinye**». Marko 12:29 Funda isahluko 3:79-80, 112:1-4.

[2] Lapha uAllah Wayekhuluma nabantu asebathola izambulo zaKhe, phakathi kwabo amaJuda namaKrestu.

abahlobene kakhulu noAbraham, yilabo abamlandelayo, njengoba kwenza lomProfethi, kanye nalabo abakholwayo. UAllah futhi UnguMhlengi (noMngane) walabo abakholwayo[1].

اتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا النَّبِيُّ وَالَّذِينَ
آمَنُوا ۗ وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُؤْمِنِينَ ٦٨

**69.** Kuyinjongo yabanye phakathi kwabantu beNcwadi ukuba baneduse: kanti bazilahlekisa bona uqobo kepha ababoni.

وَدَّت طَّائِفَةٌ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ
لَوْ يُضِلُّونَكُمْ وَمَا يُضِلُّونَ
إِلَّا أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ٦٩

**70.** O, bantu beNcwadi! Kungani niphika izimpawu zikaAllah, nibe nina uqobo lwenu ningofakazi ngazo na?

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ
وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ ٧٠

**71.** O, bantu beNcwadi! Kungani nisitheza iqiniso ngamanga, futhi nifihla iqiniso nibe nilazi na?

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَلْبِسُونَ الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ
وَتَكْتُمُونَ الْحَقَّ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ٧١

ISIGABA8.

**72.** Inxenye yabantu beNcwadi ithi: «Kholwani kulokho okwembulwe kulabo abakholwayo ngezikhathi zasekuseni, futhi nikuphike okokugcina kuso[2] hleza babuye.

وَقَالَت طَّائِفَةٌ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ آمِنُوا بِالَّذِي
أُنزِلَ عَلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَجْهَ النَّهَارِ وَاكْفُرُوا
آخِرَهُ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٧٢

**73.** Futhi (bathi): «Ningakholwa (abanye) ngaphandle kwalowo osenkolweni yenu». Yithi (Muhammad): «Ukuholwa kweqi-

وَلَا تُؤْمِنُوا إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمْ قُلْ إِنَّ
الْهُدَىٰ هُدَى اللَّهِ أَن يُؤْتَىٰ أَحَدٌ مِّثْلَ
مَا أُوتِيتُمْ أَوْ يُحَاجُّوكُمْ عِندَ رَبِّكُمْ ۗ

---

[1] UAbraham wayemesaba uNkulunkulu futhi elungile, waze waziwa ngokuthi umngane kaNkulunkulu; waziwa futhi njengoyise wabakholwayo.

[2] Kuso isambulo.

niso ukuholwa nguAllah: (nesaba) ukuthi omunye unikezwe lokho enanikezwa kona, nokuthi bazoqhudelana nani phambi kweNkosi yenu na? Ngempela konke okuhle kusezandleni zikaAllah, Upha lowo Amthandileyo, futhi uAllah Usingathe konke, Wazi konke.

قُلْ إِنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَنْ
يَشَاءُ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٧٣﴾

**74.** Umusa waKhe Uwukhethele lowo Amthandileyo. Futhi uAllah UyiNkosi yomusa ongapheliyo».

يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِ مَنْ يَشَاءُ وَاللَّهُ
ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٧٤﴾

**75.** Phakathi kwabantu beNcwadi, kunalowo okuthi uma ungamphathisa ingqumbi yegolide, engayibuyisela kuwena; kepha abanye uma ungabaphathisa uhlamvu olulodwa lwesiliva, bengeke balibuyisele kuwe, ngaphandle kokuba ubabelesele njalo, njalo. Kungenxa yokuthi bathi: «Akunamsebenzi ukwephula isethembiso kwabezizwe». Ngempela bakhuluma iphutha ngoAllah, futhi bayazi.

وَمِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ مَنْ إِنْ تَأْمَنْهُ
بِقِنْطَارٍ يُؤَدِّهِ إِلَيْكَ وَمِنْهُمْ مَنْ إِنْ
تَأْمَنْهُ بِدِينَارٍ لَا يُؤَدِّهِ إِلَيْكَ إِلَّا مَا
دُمْتَ عَلَيْهِ قَائِمًا ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا
لَيْسَ عَلَيْنَا فِي الْأُمِّيِّينَ سَبِيلٌ وَيَقُولُونَ عَلَى
اللَّهِ الْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Kulabo abagcina izethembiso zabo, futhi begwema nokubi, ngempela uAllah Uyabathanda labo ababugwemayo.

بَلَىٰ مَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِ وَاتَّقَىٰ فَإِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ
الْمُتَّقِينَ ﴿٧٦﴾

**77.** Ngempela labo abagudluka ezivumelwaneni zabo noAllah, kanye nenkolo yabo, ngenxa yenzuzo encane, labo-ke abanaso

إِنَّ الَّذِينَ يَشْتَرُونَ بِعَهْدِ اللَّهِ وَأَيْمَانِهِمْ
ثَمَنًا قَلِيلًا أُولَٰئِكَ لَا خَلَاقَ لَهُمْ

isabelo kweLizayo: futhi noAllah Akazukhuluma nabo, Akazubabuka futhi Akana kubahlanza. Impela bazojeza kabuhlungu.

فِي الْآخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ اللَّهُ وَلَا يَنْظُرُ إِلَيْهِمْ
يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿٧٧﴾

**78.** Futhi kunequembu labo elidunga iNcwadi ngolimi lwabo, ningaze nicabange ukuthi kuyinxenye yeNcwadi, kanti akusiyo (inxenye) yeNcwadi; futhi bathi: «Lokhu kuvela kuAllah». Kepha kungaveli kuAllah: ngempela beqamba amanga ngoAllah, futhi bazi kahle.

وَإِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيقًا يَلْوُونَ أَلْسِنَتَهُمْ
بِالْكِتَابِ لِتَحْسَبُوهُ مِنَ الْكِتَابِ وَمَا هُوَ
مِنَ الْكِتَابِ وَيَقُولُونَ هُوَ مِنْ عِنْدِ
اللَّهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ وَيَقُولُونَ عَلَى
اللَّهِ الْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Akusoze kuthi umuntu onikezwe iNcwadi nguAllah, nobuhlakani kanye nobuProfethi athi: «Yibani izinceku zami esikhundleni sika-Allah»; kunalokho uye athi: «Yibani yizinceku ezithembekile zeNkosi, ngokuzimisela ukufundisa iNcwadi, nangokuyifunda ngokuthembeka».

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَنْ يُؤْتِيَهُ اللَّهُ الْكِتَابَ
وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ لِلنَّاسِ كُونُوا
عِبَادًا لِي مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ كُونُوا
رَبَّانِيِّينَ بِمَا كُنْتُمْ تُعَلِّمُونَ الْكِتَابَ
وَبِمَا كُنْتُمْ تَدْرُسُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Angeze futhi aniyaleza ukuthi nithathe izingelosi, kanye nabaProfethi njengamaKhosi nabameli. Anganiguqulela yini ebuqabeni ngemuva kokuba senizinikele na? (ningamaMuslim).

وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَنْ تَتَّخِذُوا الْمَلَائِكَةَ
وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُمْ بِالْكُفْرِ
بَعْدَ إِذْ أَنْتُمْ مُسْلِمُونَ ﴿٨٠﴾

ISIGABA9.

**81.** Bheka! Mhlazane uAllah enza isivumelwano nabaProfethi (ethi): «Ngininika iNcwadi kanye nobuhlakani, ngemuva kwalokhu kuzofika kinina isiThunywa esi-

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ النَّبِيِّينَ لَمَا
آتَيْتُكُمْ مِنْ كِتَابٍ وَحِكْمَةٍ ثُمَّ جَاءَكُمْ
رَسُولٌ مُصَدِّقٌ لِمَا مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ

zogcwalisa lokho eninakho. Nize nisikholwe futhi nisisize. (UAllah) wathi: «Niyavuma ukuthwala lesivumelwano nje ngesiphoqekile kinina na?» (AbaProfethi) bathi: «Siyasemukela». (UAllah) Wathi: «Yibani ngofakazi, naMi futhi Ngizoba ngomunye wofakazi»[1].

بِهِۦ وَلَتَنصُرُنَّهُۥۚ قَالَ ءَأَقۡرَرۡتُمۡ وَأَخَذۡتُمۡ
عَلَىٰ ذَٰلِكُمۡ إِصۡرِيۖ قَالُوٓاْ أَقۡرَرۡنَاۚ قَالَ
فَٱشۡهَدُواْ وَأَنَا۠ مَعَكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ٨١

**82.** Uma behlehla ngemuva kwalokhu, labo-ke abaphambukile.

فَمَن تَوَلَّىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡفَٰسِقُونَ ٨٢

**83.** Bafuna enye inkolo ngaphandle kwekaAllah, kanti zonke izidalwa ezisemazulwini, nasemhlabeni ziMthobela zithanda noma zingathandi? Futhi isiphetho ukubuyela kuYe.

أَفَغَيۡرَ دِينِ ٱللَّهِ يَبۡغُونَ وَلَهُۥٓ أَسۡلَمَ مَن
فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ طَوۡعٗا وَكَرۡهٗا
وَإِلَيۡهِ يُرۡجَعُونَ ٨٣

**84.** Yithi: «Siyakholwa kuAllah, nakulokho esambulelwa kona, nokwembulelwa uAbrahama, noIshmayeli, noIsaka, noJakobe, kanye nasezizweni, nalokho okwembulelwa uMose, noJesu kanye nabaProfethi kuvela eNkosini yabo. Asibandlululi noyedwa phakathi kwabo, futhi sizinikela kuYena (uAllah)».

قُلۡ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ
عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ
وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ
وَعِيسَىٰ وَٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ
بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ٨٤

**85.** Uma kukhona ofuna enye inkolo ngaphandle kweIslam

وَمَن يَبۡتَغِ غَيۡرَ ٱلۡإِسۡلَٰمِ دِينٗا فَلَن يُقۡبَلَ مِنۡهُ

---

[1] UmProfethi wokugcina okukhulunywa ngaye nguMuhammad (ukuthula kube kuye), kwawacacela amanye amaJuda kanye namaKrestu ayesedolobheni laseMadina, ayesemlandela. Labo abaphikisayo bayaxwayiswa emavesini alandelayo.

(ukuzinikela kuAllah), ingeze yemukelwa kuyena; futhi kweLizayo uzoba kanye nalabo abalahlekelwayo.

وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ الْخٰسِرِينَ ﴿٨٥﴾

86. Angabahola kanjani uAllah labo abaphika ukholo ngemuva kokulamukela, futhi sebafakaza ukuthi isiThunywa eseqiniso, nezimpawu zisobala kubona na? Ngempela uAllah Akabaholi abantu abedukayo.

كَيْفَ يَهْدِي اللّٰهُ قَوْمًا كَفَرُوا بَعْدَ
إِيمَانِهِمْ وَشَهِدُوا أَنَّ الرَّسُولَ حَقٌّ
وَجَاءَهُمُ الْبَيِّنٰتُ ۚ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الظّٰلِمِينَ ﴿٨٦﴾

87. Umvuzo wabo uzoba yisiqalekiso sikaAllah, futhi nesezingelosi zaKhe, kanye nesabantu bonke.

أُولٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمْ أَنَّ عَلَيْهِمْ لَعْنَةَ اللّٰهِ
وَالْمَلٰٓئِكَةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿٨٧﴾

88. Bazophila kusona: futhi isigwebo sabo asizuncishiswa, nesikhathi sokuphenduka abazunikwa.

خٰلِدِينَ فِيهَا ۚ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ
وَلَا هُمْ يُنْظَرُونَ ﴿٨٨﴾

89. Ngaphandle kwalabo abaphendukayo, ngemuva kwalokho balungise abakonile; ngempela uAllah Uyathethelela Unomusa.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا مِنْ بَعْدِ ذٰلِكَ
وَأَصْلَحُوا ۟ فَإِنَّ اللّٰهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٨٩﴾

90. Kepha labo abalahla inkolo ngemuva kokuyamukela, bequhubeka nokuyiphika, akusoze kwemukeleka ukuphenduka kwabo. Labo-ke abedukileyo.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بَعْدَ إِيمَانِهِمْ ثُمَّ
ازْدَادُوا كُفْرًا لَّنْ تُقْبَلَ تَوْبَتُهُمْ ۚ وَأُولٰٓئِكَ
هُمُ الضَّآلُّونَ ﴿٩٠﴾

91. Ngempela labo abangakholwa, futhi baze baficwe ukufa bengakholwa, akusoze kwemuke-

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ
فَلَنْ يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِمْ مِّلْءُ

leka konjalo, noma igolide lonke elisemhlabeni lingalethwa nje ngesinxephezelo. Labo-ke bazohlangabezana nesijeziso esibuhlungu, futhi abazukuba nabasizi.

الْأَرْضِ ذَهَبًا وَلَوِ افْتَدَىٰ بِهِ ۗ
أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُمْ
مِنْ نَاصِرِينَ ﴿٩١﴾

ISIGABA10.

**92.** Anisoze nifinyelele ekulungeni, noze ninikele ngalokho enikuthandayo, noma yini eninikela ngayo, ngempela uAllah Uyazi kahle.

لَنْ تَنَالُوا الْبِرَّ حَتَّىٰ تُنْفِقُوا مِمَّا
تُحِبُّونَ ۚ وَمَا تُنْفِقُوا مِنْ شَيْءٍ فَإِنَّ اللَّهَ
بِهِ عَلِيمٌ ﴿٩٢﴾

**93.** Konke ukudla kwakuvumelekile kubantwana bakaIsrayeli, ngaphandle kwalokho azinqumela yena uIsrayeli ukuthi akuvumelekile, ungakembulwa umthetho (kuMose). Yithi: «Lethani iTorah (umthetho) niyifunde uma ningabantu beqiniso»[1].

كُلُّ الطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِبَنِي إِسْرَائِيلَ
إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَائِيلُ عَلَىٰ نَفْسِهِ مِنْ قَبْلِ
أَنْ تُنَزَّلَ التَّوْرَاةُ ۗ قُلْ فَأْتُوا بِالتَّوْرَاةِ
فَاتْلُوهَا إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** Uma kukhona ngemuva kwalokhu abazoqamba amanga ngoAllah, yibona-ke abayizoni.

فَمَنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ مِنْ بَعْدِ
ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Yithi: «UAllah ukhuluma iqiniso, ngakho-ke landelani inkolo kaAbraham owayelungile; futhi wayengesiyena okanye nabakhonza izithixo».

قُلْ صَدَقَ اللَّهُ ۗ فَاتَّبِعُوا مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ
حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾

[1] AbakwaIsrayeli abawudli umsipha wenqulu esesikhoxeni senyonga. Gen. 32:32. Okunye kwenqatshelwa nguNkulunkulu ngomthetho kuMose.

**96.** Indlu yokuqala (yomkhuleko) eyamiselwa isintu yileyo eseBakka (Makkah), egcwele izibusiso kanye nenkokhelo yezidalwa zonke.

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ
مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَالَمِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Kuyona kunezimpawu ezicacile, njengendawo okwamisa kuyo uAbraham, lowo ongena kuyo uthola ukuvikeleka; ukuvakashela kulendlu kuwumsebenzi isintu esiwenzela uAllah, kulabo abanokuba namandla okumela lolohambo, kepha uma kunabaphika ukholo, ngempela uAllah Akazincengi izidalwa zaKhe.

فِيهِ آيَاتٌ بَيِّنَاتٌ مَّقَامُ إِبْرَاهِيمَ ۖ وَمَن دَخَلَهُ
كَانَ آمِنًا ۗ وَلِلَّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ
مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلًا ۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ
اللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ ﴿٩٧﴾

**98.** Yithi: «O, bantu beNcwadi! Kungani ningakholwa yimibiko ka-Allah, kanti uAllah Ungufakazi wakho konke enikwenzayo na?»

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ
وَاللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** Yithi: «O, bantu beNcwadi! Kungani nithikameza labo abakholwayo endleleni kaAllah, nizama ukuyigwegwisa, kanti nina uqobo naningofakazi (niholwa nguAllah) na? Ngempela akusikona ukuthi uAllah Akakunakile lokho enikwenzayo».

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ
اللَّهِ مَنْ آمَنَ تَبْغُونَهَا عِوَجًا وَأَنتُمْ شُهَدَاءُ
وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** O, nina enikholwayo! Uma ningase nilalele inxenye yalabo bantu beNcwadi, bazonenza nihlamuke ukholo, ngemuva kokuba senikholiwe.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تُطِيعُوا فَرِيقًا
مِّنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ يَرُدُّوكُم بَعْدَ
إِيمَانِكُمْ كَافِرِينَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ningaluhlamuka kanjani ukholo, njengoba yethulwa kinina imibiko kaAllah, kanye nesiThunywa siphambi kwenu na? Ngempela lowo obambelele kuAllah, uzoholelewa endleleni eqondile.

وَكَيْفَ تَكْفُرُوْنَ وَاَنْتُمْ تُتْلٰى عَلَيْكُمْ اٰيٰتُ
اللّٰهِ وَفِيْكُمْ رَسُوْلُهٗ ؕ وَمَنْ يَّعْتَصِمْ بِاللّٰهِ فَقَدْ
هُدِيَ اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿١٠١﴾

ISIGABA11.

**102.** O, nina enikholwayo! Yesabani uAllah ngeqiniso njengoba kumele Esatshwe, futhi ningaficwa ukufa ningesiwona amaMuslim (abathobele uAllah).

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ حَقَّ تُقٰتِهٖ
وَلَا تَمُوْتُنَّ اِلَّا وَاَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Bambelelani ndawonye nonke, endophini kaAllah ningaqembukelani; futhi nikhumbule ngokubonga umusa kaAllah kinina, ngokuba naniyizitha Wahlanganisa izinhliziyo zenu ngothando, kwathi ngomusa waKhe naba ngabazalwane; futhi nanisogebeni lomgodi womlilo. Wayesenihlenga kuwo. Ngalendlela uAllah Ucacisa izambulo zaKhe kinina ukuze nithole ukuholwa.

وَاعْتَصِمُوْا بِحَبْلِ اللّٰهِ جَمِيْعًا وَّلَا تَفَرَّقُوْا ۪
وَاذْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ كُنْتُمْ اَعْدَآءً
فَاَلَّفَ بَيْنَ قُلُوْبِكُمْ فَاَصْبَحْتُمْ بِنِعْمَتِهٖۤ اِخْوَانًا ۚ
وَكُنْتُمْ عَلٰى شَفَا حُفْرَةٍ مِّنَ النَّارِ فَاَنْقَذَكُمْ
مِّنْهَا ؕ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ لَعَلَّكُمْ
تَهْتَدُوْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Futhi makusukume idlanzi labantu emphakathini wenu, elizomemela abanye kokuhle, liyale ngokulunga, lenqabele ububi: ngempela labo bazophumelela.

وَلْتَكُنْ مِّنْكُمْ اُمَّةٌ يَّدْعُوْنَ اِلَى الْخَيْرِ
وَيَاْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ ؕ
وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ningabi njengalabo abaqhekekayo, futhi bephikisana ngemuva kokwamukela izimpawu ezicacile. Ngempela labo-ke

وَلَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ تَفَرَّقُوْا وَاخْتَلَفُوْا مِنْۢ
بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ الْبَيِّنٰتُ ؕ

(abanjalo) bamelwe yisijeziso esinzima.

وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٠٥

**106.** NgoSuku (lokuvuka) ubuso buzokwenziwa mhlophe[1], kuthi obunye benziwe mnyama. Kulabo ubuso babo obuzokwenziwa mnyama kuzothiwa kubona: «Nahlamuka inkolo ngemuva kokuyamukela na? Yizwani isijeziso, ngokuba naphika ukholo».

يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ وُجُوهٌ ۚ فَأَمَّا الَّذِينَ اسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ أَكَفَرْتُمْ بَعْدَ إِيمَانِكُمْ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُونَ ١٠٦

**107.** Ngempela labo ubuso babo obuyokwenziwa mhlophe, bayokuba semseni kaAllah; baphile kuwo (ngonaphakade).

وَأَمَّا الَّذِينَ ابْيَضَّتْ وُجُوهُهُمْ فَفِي رَحْمَةِ اللَّهِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ١٠٧

**108.** Lezi yizimpawu zikaAllah, eSikulandisa zona ngeqiniso: futhi uAllah Akaqondile ukuphatha izidalwa zaKhe ngokungemthetho.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۗ وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِلْعَالَمِينَ ١٠٨

**109.** Ngempela kungokukaAllah konke okusemazulwini nokusemhlabeni, yikuAllah lapho zonke izindaba ziyophetha khona.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ١٠٩

ISIGABA12.

**110.** Niwumphakathi omuhle ngokwedlulele, ophakanyiselwe isintu, niyala ngokuhle, nenqabela

كُنْتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ

[1] Bayogqama, noma bayokhazimuliswa.

ububi, futhi nikholwa kuAllah. Ngempela uma abantu beNcwadi bebekholiwe, bekuzoba ngcono kubona. Phakathi kwabo kunalabo abanokholo, kepha iningi lingabephuli bomthetho[1].

تَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ
الْمُنكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ ۗ وَلَوْ آمَنَ أَهْلُ
الْكِتَابِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُم ۚ مِّنْهُمُ الْمُؤْمِنُونَ
وَأَكْثَرُهُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Abasoze babayingozi kinina, kuphela bazonicunula nje, uma bengase banilwise bazophenduka babaleke, futhi abanakuthola sizo.

لَن يَضُرُّوكُمْ إِلَّا أَذًى ۖ وَإِن يُقَاتِلُوكُمْ
يُوَلُّوكُمُ الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ﴿١١١﴾

**112.** Usizi luphezu kwabo, noma yikuphi lapho bekhona, ngaphandle uma besesivumelwaneni esisuka kuAllah nakubantu; bazihehela isijeziso esivela kuAllah, amashwa abongamele, lokhu kudalwa ukugakholwa yimibiko kaAllah, futhi babulala nabaProfethi ngokungemthetho. Lokhu kungenxa yokuba bahlubuka, futhi bona kakhulu.

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوا
إِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ اللَّهِ وَحَبْلٍ مِّنَ النَّاسِ
وَبَاءُوا بِغَضَبٍ مِّنَ اللَّهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ
الْمَسْكَنَةُ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا يَكْفُرُونَ
بِآيَاتِ اللَّهِ وَيَقْتُلُونَ الْأَنبِيَاءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۚ
ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا وَّكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Abefani bonke abantu beNcwadi, kunenxenye ezimisele ngokufunda imibiko kaAllah ngezikhathi zasebusuku futhi bewa ngobuso beMdumisa.

لَيْسُوا سَوَاءً ۗ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ أُمَّةٌ
قَائِمَةٌ يَتْلُونَ آيَاتِ اللَّهِ آنَاءَ اللَّيْلِ
وَهُمْ يَسْجُدُونَ ﴿١١٣﴾

**114.** Bakholwa kuAllah naso-Sukwini lokugcina, bayala ngokulunga benqaba okungalungile, futhi baphakamela phezulu ek-

يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ
وَيَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ

[1] Umphakathi wabazithobayo (Muslim) ubuziphethe kahle unconywa ngisho nawuMdali, futhi Ewuhlenga ezintweni ezimbi.

الْمُنْكَرِ وَيُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ ۖ وَأُولَٰئِكَ مِنَ الصَّالِحِينَ ١١٤

wenzeni imisebenzi emihle. Ngempela labo abasohleni lwabalungileyo.

وَمَا يَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَلَنْ يُكْفَرُوهُ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ ١١٥

**115.** Futhi kulokho okuhle abakwenzayo, akusoze kwathathwa njengeze, futhi uAllah uyabazi labo abagwema ububi.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُمْ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۖ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ١١٦

**116.** Kulabo abaphika ukholo, kungaba ubucebi babo kanye nozalo lwabo, akuzubasiza sebe bhekene noAllah. Labo-ke ngempela abangane bomlilo, bayophila kuwo (phakade).

مَثَلُ مَا يُنْفِقُونَ فِي هَٰذِهِ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا كَمَثَلِ رِيحٍ فِيهَا صِرٌّ أَصَابَتْ حَرْثَ قَوْمٍ ظَلَمُوا أَنْفُسَهُمْ فَأَهْلَكَتْهُ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ اللَّهُ وَلَٰكِنْ أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ١١٧

**117.** Lokho abanikela ngakho kulempilo yakulomhlaba kufaniswa nomoya wesithwathwa, oheleza ubhubhise isivuno sabantu abazonele bona ngokwabo; akusiYena uAllah obonelayo, kepha bazonela bona uqobo.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا بِطَانَةً مِنْ دُونِكُمْ لَا يَأْلُونَكُمْ خَبَالًا وَدُّوا مَا عَنِتُّمْ قَدْ بَدَتِ الْبَغْضَاءُ مِنْ أَفْوَاهِهِمْ وَمَا تُخْفِي صُدُورُهُمْ أَكْبَرُ ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْآيَاتِ ۖ إِنْ كُنْتُمْ تَعْقِلُونَ ١١٨

**118.** O, nina enikholwayo! Ningabazisi kakhulu abanye ngaphandle kwalabo abasenkolweni yenu: bangeze bayeka ukunidididisa, futhi bafisa ukuthi nibhuntshe. Sebeze baphimisela elenzondo ngemilomo yabo, kepha abakufihle ezinhliziyweni zabo kukhulu. Siwucacisile umbiko kinina uma ningabaqondayo.

هَا أَنْتُمْ أُولَاءِ تُحِبُّونَهُمْ وَلَا يُحِبُّونَكُمْ

**119.** Bheka nina niyabathanda, kanti bona abanithandi, nibe nikholwa eNcwadini iyonke. Uma

bekanye nani bathi: «Siyakholwa, kepha uma sebebodwa baququda izinzipho ngenxa yentukuthelo. Yithi: «Felani olakeni lweni». Ngempela uAllah Uzazikahle izimfihlo zesifuba.

وَتُؤْمِنُونَ بِالْكِتَٰبِ كُلِّهِۦ وَإِذَا لَقُوكُمْ قَالُوٓا
ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوْا عَضُّوا عَلَيْكُمُ الْأَنَامِلَ
مِنَ الْغَيْظِ قُلْ مُوتُوا بِغَيْظِكُمْ إِنَّ اللَّهَ
عَلِيمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١١٩﴾

**120.** Uma ngenhlanhla nehlelwa okuhle, kubakubi kubona, kepha uma nehlelwa amashwa bayakuthokozela lokho. Ngempela uma nibekezela futhi nesaba uAllah, abusoze nakancane bayingozi ubuqili babo. Ngempela uAllah Ukake konke abakwenzayo.

إِن تَمْسَسْكُمْ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ وَإِن
تُصِبْكُمْ سَيِّئَةٌ يَفْرَحُوا بِهَا وَإِن تَصْبِرُوا
وَتَتَّقُوا لَا يَضُرُّكُمْ كَيْدُهُمْ شَيْـًٔا إِنَّ
اللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿١٢٠﴾

ISIGABA13.

**121.** Futhi khumbula mhlazane ushiya umndeni wakho entathakusa, uyohlela umbutho wamakholwa ngezigaba zawo elungiselela impi. Ngempela uAllah Uyezwa, Wazi konke[1].

وَإِذْ غَدَوْتَ مِنْ أَهْلِكَ تُبَوِّئُ
الْمُؤْمِنِينَ مَقَاعِدَ لِلْقِتَالِ وَاللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٢١﴾

**122.** Khumbula amaqembu enu amabili ekhombisa ukuphelelwa yithemba, kepha uAllah Waba nguMvikeli noMngane wawo. Ngempela yikuAllah lapho ithemba lamakholwa likhona[2].

إِذْ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمْ أَن
تَفْشَلَا وَاللَّهُ وَلِيُّهُمَا وَعَلَى
اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢٢﴾

[1] UmProfethi lapha wayevivela impi yase-Uhud.

[2] U-Abdullah Ubay umzenzisi owayengumJuda, washiya inkudla yempi wahamba nebutho lakhe elalinamadoda angu 200. Lokho kwabangela amaMuslim ezizwe ezimbili, abakwa Banu Salama nabakwa Banu Harith baphelelwa yithemba. Funda uvesi 155.

**123.** Futhi uAllah Wenza ukuthi ninqobe eBadri, lapho naniyisigejana; ngakho-ke yesabani uAllah nikhombise ngalokho ukubonga.

وَلَقَدْ نَصَرَكُمُ اللَّهُ بِبَدْرٍ وَأَنتُمْ أَذِلَّةٌ ۖ
فَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Khumbula mhlazane uthi kulabo abakholwayo: «Akwenele yini kinina uma iNkosi yenu Ithumela phansi izinkulungwane ezinthathu zezingelosi ukuzonisiza na?»

إِذْ تَقُولُ لِلْمُؤْمِنِينَ أَلَن يَكْفِيَكُمْ أَن
يُمِدَّكُمْ رَبُّكُم بِثَلَاثَةِ آلَافٍ مِّنَ
الْمَلَائِكَةِ مُنزَلِينَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Imbala! Uma niqinisela, nigwema ububi, noma ngabe ninokuhlaselwa manje ningazelele, iNkosi yenu izothumela usizo lwezinkulungwane ezinhlanu zezingelosi zibashanele.

بَلَىٰ ۚ إِن تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا وَيَأْتُوكُم مِّن
فَوْرِهِمْ هَٰذَا يُمْدِدْكُمْ رَبُّكُم بِخَمْسَةِ
آلَافٍ مِّنَ الْمَلَائِكَةِ مُسَوِّمِينَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Ngempela uAllah uhlose ukuthi lokhu kube umbiko wenduduzo kinina, kanye nesiqiniseko ezinhliziyweni zenu, futhi akukho sizo ngaphandle kolusuka kuAllah Onamandla, Ohlakaniphile.

وَمَا جَعَلَهُ اللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ لَكُمْ وَلِتَطْمَئِنَّ
قُلُوبُكُم بِهِ ۗ وَمَا النَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِندِ اللَّهِ
الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ﴿١٢٦﴾

**127.** Ukuze Anqume inxenye yalabo abangakholwa, noma Abavimbele ukuze basale bedidekile.

لِيَقْطَعَ طَرَفًا مِّنَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَوْ يَكْبِتَهُمْ
فَيَنقَلِبُوا خَائِبِينَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Akusona esakho isinqumo, sokuthi (uAllah) Uphendukela kubona ngomusa noma Uyabajezisa; ngoba bayizoni.

لَيْسَ لَكَ مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ
أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Futhi okukaAllah konke okusemazulwini nasemhlabeni,

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ

Uthethelela lowo Amthandileyo, futhi Ajezise lowo Athande ukumjezisa. Ngempela uAllah Uyathethelela Unomua.

يَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ۗ
وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ۝١٢٩

ISIGABA14.

**130.** O, nina enikholwayo! Ningabizi inzalo emalini enibolekisa ngayo, niyandisa ngokuphinda phindiwe; futhi nesabe uAllah ukuze niphumelele.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَاْكُلُوا الرِّبٰوٓا
اَضْعَافًا مُّضٰعَفَةً ۪ وَّاتَّقُوا اللّٰهَ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ۝١٣٠

**131.** Ngempela nesabe umlilo lungiselelwe labo abangakholwa.

وَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِيْٓ اُعِدَّتْ لِلْكٰفِرِيْنَ ۝١٣١

**132.** Ngempela nilalele uAllah nesiThunywa, ukuze nizuze umusa.

وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ۝١٣٢

**133.** Ncintisanani nilibangise entethelelweni evela eNkosini yenu, kanye nasesivandeni (kwe-Lizayo) esibanzi kuhle kwamazulu kanye nomhlaba, esilungiselelwe labo abagwema ububi.

وَسَارِعُوْٓا اِلٰى مَغْفِرَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ
وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا السَّمٰوٰتُ وَالْاَرْضُ ۙ
اُعِدَّتْ لِلْمُتَّقِيْنَ ۝١٣٣

**134.** Labo futhi abanikelayo, kungaba sesikhathini sempumelelo noma sobunzima, abazibambayo ekuhluthukeni, bathethelele abanye, ngempela uAllah Uthanda abenza ukulunga.

الَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ فِي السَّرَّآءِ وَالضَّرَّآءِ
وَالْكٰظِمِيْنَ الْغَيْظَ وَالْعَافِيْنَ عَنِ
النَّاسِ ۗ وَاللّٰهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ۝١٣٤

**135.** Futhi labo abenza izinto ezijabhisayo noma ezephula imiphefumulo yabo, bakhumbule uAllah, besebecela intethelelo ngokona kwabo, ubani on-

وَالَّذِيْنَ اِذَا فَعَلُوْا فَاحِشَةً اَوْ ظَلَمُوْٓا
اَنْفُسَهُمْ ذَكَرُوا اللّٰهَ فَاسْتَغْفَرُوْا
لِذُنُوْبِهِمْ ۠ وَمَنْ يَّغْفِرُ الذُّنُوْبَ

gathethelela izono ngaphandle kukaAllah na? Futhi bengeke baphinde benze sebenolwazi lokho asebakwenza.

إِلَّا اللَّهُ وَلَمْ يُصِرُّوا عَلَىٰ مَا فَعَلُوا
وَهُمْ يَعْلَمُونَ ١٣٥

**136.** Umvuzo walabo, uzoba yintethelelo eNkosini yabo, kanye nezivande ezigobhoza imifula ngaphansi, okuyindawo yabo yokuphila phakade, muhle ngempela umvuzo walabo abasebenzayo.

أُولَٰئِكَ جَزَاؤُهُم مَّغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ
وَجَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ
فِيهَا ۚ وَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ١٣٦

**137.** Maningi amasiko asadlula ngaphambi kwenu, ngakho-ke hambelani emazweni ukuze nibone okwaba wumphumela walabo ababephika iqiniso.

قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُمْ سُنَنٌ فَسِيرُوا
فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ١٣٧

**138.** Nasi isimemezelo esintwini, izeluleko kanye nezixwayiso kulabo abagwema ububi.

هَٰذَا بَيَانٌ لِّلنَّاسِ وَهُدًى
وَمَوْعِظَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ١٣٨

**139.** Impela ningadikibali futhi ningakhali, ngokuba nizonqoba uma nikholiwe.

وَلَا تَهِنُوا وَلَا تَحْزَنُوا وَأَنتُمُ الْأَعْلَوْنَ
إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١٣٩

**140.** Uma nithole inxeba, nalabo bantu bathola inxeba ngokufanayo. Lezi yizinguquko eSenza ukuthi zidedelane kubantu, ukuze uAllah Azi labo abakholwayo Akhethe ofakazi (abafela ukholo) phakathi kwenu; futhi uAllah Akabathandi abanayo[1].

إِن يَمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ الْقَوْمَ
قَرْحٌ مِّثْلُهُ ۚ وَتِلْكَ الْأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا
بَيْنَ النَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا
وَيَتَّخِذَ مِنكُمْ شُهَدَاءَ ۗ وَاللَّهُ
لَا يُحِبُّ الظَّالِمِينَ ١٤٠

---

[1] UAllah Wayeduduza amaMuslim ngemuva kokudumazeka kwawo empini yase Uhud. AmaMuslim ehlulwa kulempi kanti anqoba kweyokuqala eyayiseBadr.

**141.** Ngakho-ke uAllah Uhlose ukuhlanza labo abakholwayo, abhubhise labo abaphika ukholo.

وَلِيُمَحِّصَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا
وَيَمْحَقَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٤١﴾

**142.** Kambe nicabanga ukuthi nizongena eJannat (paradesi) ngaphandle kolwazi lukaAllah ngalabo abazabalaza kanzxima phakathi kwenu, noma ngokwazi ngalabo ababekezelayo na?

اَمْ حَسِبْتُمْ اَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا
يَعْلَمِ اللّٰهُ الَّذِيْنَ جٰهَدُوْا مِنْكُمْ
وَيَعْلَمَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Futhi nanike nifise ukufa ngaphambi kokuhlangabezana nakho (enkundleni yempi), manje senikubona ngamehlo enu[1].

وَلَقَدْ كُنْتُمْ تَمَنَّوْنَ الْمَوْتَ مِنْ قَبْلِ اَنْ
تَلْقَوْهُ فَقَدْ رَاَيْتُمُوْهُ وَاَنْتُمْ تَنْظُرُوْنَ ﴿١٤٣﴾

ISIGABA15.

**144.** Ngempela uMuhammad uyisiThunywa nje kuphela, futhi ziningi iziThunywa esezadlula esikhathini esiphambili. Kungenzeka yini ukuthi uma efa noma ebulewe, nifulathele na?[2] Uma kukhona ofulathelayo, lokho akuzuMhlupha uAllah futhi uAllah Uzoklomelisa labo ababongayo.

وَمَا مُحَمَّدٌ اِلَّا رَسُوْلٌ قَدْ خَلَتْ مِنْ
قَبْلِهِ الرُّسُلُ اَفَاۡىِٕنْ مَّاتَ اَوْ قُتِلَ
انْقَلَبْتُمْ عَلٰٓى اَعْقَابِكُمْ وَمَنْ يَّنْقَلِبْ
عَلٰى عَقِبَيْهِ فَلَنْ يَّضُرَّ اللّٰهَ شَيْـًٔا
وَسَيَجْزِى اللّٰهُ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Futhi akuna mphefumulo ongaphuma ngaphandle kwemvume kaAllah nangesikhathi esimisiwe. Kulowo othanda umvuzo

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ اَنْ تَمُوْتَ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ
كِتٰبًا مُّؤَجَّلًا وَمَنْ يُّرِدْ ثَوَابَ الدُّنْيَا

---

[1] AmaMuslim ayeze ngomkhulu umfutho ezimisele ngokunqoba, atheneka amandla negenxa yokwephula kwawo iziyalo. Funda uvesi 152-155.

[2] Kulempi umProfethi walimala, kwase kwanda amahlebezi okuthi ufile; uAllah Wayesembhula lamavesi.

wakulelizwe, Sizomnika, futhi nalowo othanda umvuzo wakweLizayo naye Sizomnika. Sizonika umvuzo (wangempela) labo ababongayo.

نُؤْتِهِ مِنْهَا ۚ وَمَنْ يُرِدْ ثَوَابَ الْآخِرَةِ
نُؤْتِهِ مِنْهَا ۚ وَسَنَجْزِي الشَّاكِرِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Bangaki abaProfethi belwa bekanye nabantu abaningi abathembekile na? Abazange baphelelwe yithemba ngokwehlelwa yingozi besendleleni kaAllah, futhi abaphelelwanga yithemba kanye nomfutho, ngempela uAllah Uthanda labo ababekezelayo.

وَكَأَيِّنْ مِنْ نَبِيٍّ قَاتَلَ مَعَهُ رِبِّيُّونَ
كَثِيرٌ فَمَا وَهَنُوا لِمَا أَصَابَهُمْ فِي
سَبِيلِ اللَّهِ وَمَا ضَعُفُوا وَمَا اسْتَكَانُوا ۗ
وَاللَّهُ يُحِبُّ الصَّابِرِينَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Ngempela abashongo lutho ngaphandle kokuthi: «Nkosi yethu! Sithethelele izono zethu, nangezenzo zethu eziyize, Wenze namanyathelo ethu aqine, futhi Usisize ukubhekana nabantu abangakholwa.

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّا أَنْ قَالُوا رَبَّنَا
اغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسْرَافَنَا فِي
أَمْرِنَا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَانْصُرْنَا
عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Ngalokho uAllah Wabapha umvuzo wakulomhlaba, kanye nomvuzo omuhle wakweLizayo, ngempela uAllah Uthanda labo abenza akuhle.

فَآتَاهُمُ اللَّهُ ثَوَابَ الدُّنْيَا
وَحُسْنَ ثَوَابِ الْآخِرَةِ ۗ وَاللَّهُ
يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٤٨﴾

ISIGABA16.

**149.** O, nina enikholwayo! Uma nilalela labo abangakholwa, bazokwenza ukuba nihlehle nyova, bese niphenduka abalahlekelwayo.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنْ تُطِيعُوا
الَّذِينَ كَفَرُوا يَرُدُّوكُمْ عَلَىٰ أَعْقَابِكُمْ
فَتَنْقَلِبُوا خَاسِرِينَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Kanti uAllah UnguMhlengi wenu kanye noMsizi Obedlula bonke.

بَلِ اللَّهُ مَوْلَاكُمْ ۖ وَهُوَ خَيْرُ النَّاصِرِينَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Sizofaka uvalo ezinhliziyweni zalabo abangakholwa, ngoba bahangqa uAllah nezithixo, okuyinto engavunyelwe uYena; futhi indawo yabo izoba semlilweni. Ngempela yimbi indawo yabonayo.

سَنُلْقِي فِي قُلُوبِ الَّذِينَ كَفَرُوا الرُّعْبَ بِمَا أَشْرَكُوا بِاللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِ سُلْطَانًا ۖ وَمَأْوَاهُمُ النَّارُ ۚ وَبِئْسَ مَثْوَى الظَّالِمِينَ ﴿١٥١﴾

**152.** Impela uAllah Wasifeza isethembiso Asenza kinina, okwathi lapho seniziqothula izitha zenu ngemvume yaKhe, kwayilapho nithikamezeka, futhi niphikisana mayelana neziyalo, nangalalei ngemuva kokuba Anibonise (umphango) lowo enaniwulangazelele. Abanye benu babefuna okomhlaba, kanti abanye babelangazelele eLizayo, ngalokho Wanenza ukuthi ningazinaki izitha zenu ukuze Anivivinye. Manje Usenithethelele, futhi umusa kaAllah wengamele labo abakholwayo.

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ اللَّهُ وَعْدَهُ إِذْ تَحُسُّونَهُم بِإِذْنِهِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا فَشِلْتُمْ وَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَعَصَيْتُم مِّن بَعْدِ مَا أَرَاكُم مَّا تُحِبُّونَ ۚ مِنكُم مَّن يُرِيدُ الدُّنْيَا وَمِنكُم مَّن يُرِيدُ الْآخِرَةَ ۚ ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ لِيَبْتَلِيَكُمْ ۖ وَلَقَدْ عَفَا عَنكُمْ ۗ وَاللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥٢﴾

**153.** Bheka! Ngesikhathi nikhuphuka (eqgumeni) ningasanake ngisho noyedwa, nesiThunywa singemuva kwenu sinikhuza (ukuthi nibuye)[1]. UAllah Waye-

إِذْ تُصْعِدُونَ وَلَا تَلْوُونَ عَلَىٰ أَحَدٍ وَالرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ فِي أُخْرَاكُمْ فَأَثَابَكُمْ غَمًّا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُوا

[1] UmProfethi wayeyale abemicibisholo ukuthi balinde bangehleli phansi kodwa kwathi sebebona kungathi sebeyayinqoba impi, behla bejahe umphango. Izitha kanti ezinye zijikele ngemuva kwentaba yase Uhud, zase zibaqhamukela ngemuva bengalindele, behlulwa.

senipha umvuzo wosizi phezu kolunye usizi, Enzela ukuthi ningabe nisakhalela lokho okwaniphunyukayo kanye nokunehlakalele. Ngempela uAllah Ukwazi kahle konke enikewenzayo.

عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَا أَصَابَكُمْ ۗ
وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Kwathi ngemuva kosizi Wehlisela ukuphepha kwabanye baze bafikelwa nawubuthongo, kwathi elinye iqembu kinina lacabanga okubi ngoAllah, okuyimidlinzo yokungazi. Lathi: «Besiphatheleni yini thina naloludaba na?» Yithi: «Ngempela loludaba ngokuphelele olukaAllah». Bafihle imidlinzo abangeke bakutshela yona, bathi. «Ukube besiphathelene naloludaba besingeke sibulawe (kanjena) lapha». Yithi: «Noma ngabe benisemakhaya enu, labo ukufa ebese kubafanele bebeyosuka baye lapho kuyobafica khona, kepha konke lokhu bekuyisivivinyo sikaAllah, ngalokho okusezifubeni zenu, nokuthi Ahlanze izinhliziyo zenu. Ngempela uAllah Wazi zonke izimfihlo zesifuba.

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّن بَعْدِ الْغَمِّ أَمَنَةً نُّعَاسًا
يَغْشَىٰ طَائِفَةً مِّنكُمْ ۖ وَطَائِفَةٌ قَدْ أَهَمَّتْهُمْ
أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ بِاللَّهِ غَيْرَ الْحَقِّ ظَنَّ
الْجَاهِلِيَّةِ ۖ يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ الْأَمْرِ مِن
شَيْءٍ ۗ قُلْ إِنَّ الْأَمْرَ كُلَّهُ لِلَّهِ ۗ يُخْفُونَ فِي
أَنفُسِهِم مَّا لَا يُبْدُونَ لَكَ ۖ يَقُولُونَ لَوْ كَانَ
لَنَا مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ مَّا قُتِلْنَا هَاهُنَا ۗ قُل لَّوْ كُنتُمْ فِي
بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ الَّذِينَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقَتْلُ إِلَىٰ
مَضَاجِعِهِمْ ۖ وَلِيَبْتَلِيَ اللَّهُ مَا فِي صُدُورِكُمْ
وَلِيُمَحِّصَ مَا فِي قُلُوبِكُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ
بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٥٤﴾

**155.** Futhi labo ababaleka phakathi kwenu ngosuku okwatholana ngalo phezulu amqembu womabili, benziwa usathane ukuba babaleke, ngenxa yalobobui

إِنَّ الَّذِينَ تَوَلَّوْا مِنكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ
إِنَّمَا اسْتَزَلَّهُمُ الشَّيْطَانُ بِبَعْضِ مَا كَسَبُوا ۖ
وَلَقَدْ عَفَا اللَّهُ عَنْهُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ

ababenza. UAllah Usebaxolele manje ngoba uAllah Uyathethelela, Uyabekezela[1].

غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٥٥﴾

ISIGABA17.

**156.** O, nina enikholwayo! Ningabi njengalabo abangakholwa, okuthi uma abafowabo behambele kwamanye amazwe noma besempini, bona bathi: «Ukuba bebehleli kanye nathi bebengeke baficwe ukufa, noma babulawe». Ngalokho-nje UAllah Angabehlisela ukukhala kanye nokuzisola ezinhliziyweni zabo, futhi nguAllah Odale impilo kanye nokufa, ngempela uAllah Ubona kahle konke enikwenzayo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
وَقَالُوا۟ لِإِخْوَٰنِهِمْ إِذَا ضَرَبُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ
أَوْ كَانُوا۟ غُزًّى لَّوْ كَانُوا۟ عِندَنَا مَا مَاتُوا۟
وَمَا قُتِلُوا۟ لِيَجْعَلَ ٱللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِى
قُلُوبِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٦﴾

**157.** Kunani uma nibulewe noma nifele emsebenzini kaAllah na? Ngoba ngempela intethelelo kakhulu kunakho konke abakuqongelelayo.

وَلَئِن قُتِلْتُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوْ مُتُّمْ
لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا
يَجْمَعُونَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Bekunani uma nibulewe noma nifile na, njengoba nizoqoqelwa kuAllah nonke?

وَلَئِن مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى ٱللَّهِ تُحْشَرُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Kungenxa yomusa kaAllah ukuthi ube nokubabekezelela, (Muhammad), kanti ukuba ubunolunya kanye nobudlova, bebezohlakazeka bahambele kude

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ لِنتَ لَهُمْ ۖ وَلَوْ كُنتَ فَظًّا
غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ لَٱنفَضُّوا۟ مِنْ حَوْلِكَ ۖ فَٱعْفُ
عَنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى ٱلْأَمْرِ ۖ

[1] Funda incazelo 113.

nawe. Ngalokho bathethelele, futhi ubacelele intethelelo, ubonisane nabo ngezinto; uma sewenze isinqumo, beka ithemba lakho kuAllah: ngoba ngempela uAllah Uthanda labo abathembele kuYena.

فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ
يُحِبُّ الْمُتَوَكِّلِينَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Uma uAllah Enisiza, akekho onganinqoba; futhi uma Enihlubuka, ubani onganisiza ngemuva kwalokho na? Ngempela yikuAllah lapho ligxile khona ithemba labakholwayo.

إِن يَنصُرْكُمُ اللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ ۖ وَإِن يَخْذُلْكُمْ
فَمَن ذَا الَّذِي يَنصُرُكُم مِّن بَعْدِهِ ۗ وَعَلَى
اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Akasoze umProfethi noma yimuphi abangumkhohlisi, futhi noma ubani okhohlisayo, uzocacisa ngoSuku lokwahlulela ngalokho akhohlisa ngakho. Ngakho-ke yonke imiphefumulo iyothola umvuzo ophelele ngalokho eyakusebenzela, futhi akekho ozophathwa ngokungemthetho.

وَمَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَن يَغُلَّ ۚ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ
بِمَا غَلَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ
مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Ingabe uyefana yini lowo olandela intokozo enhle kaAllah, kanye nalowo ozihehela isijeziso sikaAllah, futhi indawo yakhe okuyisihogo, okuwuhambo oluyophetha kabuhlungu na?

أَفَمَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَ اللَّهِ كَمَن بَاءَ بِسَخَطٍ
مِّنَ اللَّهِ وَمَأْوَاهُ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ
الْمَصِيرُ ﴿١٦٢﴾

**163.** Basezigabeni ezahlukene phambi kukaAllah, futhi uAllah Ubona kahle konke abakwenzayo.

هُمْ دَرَجَاتٌ عِندَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا
يَعْمَلُونَ ﴿١٦٣﴾

**164.** Impela, uAllah Ubenzele umusa abakholwayo, ngokuthu-

لَقَدْ مَنَّ اللَّهُ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ

mela isiThunywa phakathi kwabo[1], esibalandisa ngezimpawu ezibahlambululayo, futhi sibeluleka ngemiBhalo nangobuhlakani, njengoba esikhathini esiphambili babesezonweni ezisobala.

فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ يَتْلُوا عَلَيْهِمْ آيَاتِهِ
وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ
وَإِن كَانُوا مِن قَبْلُ لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿١٦٤﴾

**165.** Kungani uma nivelelwe yingozi, phezu kokuba nina nigadle kwaze kwakabili (ezitheni), kodwa nithi: «Wokunjani-ke lokhu?» Yithi (Muhammad): «Kubangelwe yinina uqobo». Impela uAllah Unamandla phezu kwezinto zonke.

أَوَلَمَّا أَصَابَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم مِّثْلَيْهَا
قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا ۖ قُلْ هُوَ مِنْ عِندِ أَنفُسِكُمْ ۗ
إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٦٥﴾

**166.** Futhi lokho kukhahlamezeka enakuthola mhlazane amabutho elwa womabili, kwakungemvume kaAllah, ukuze Azi ngalabo abakholwayo.

وَمَا أَصَابَكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ فَبِإِذْنِ
اللَّهِ وَلِيَعْلَمَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Ukuze futhi Azi ngalabo abangabazenzisi, (labo) okwathiwa kubo: «Wozani nilwe ngendlela kaAllah, noma nizivikele». Bahti: «Ukube besikwazi ukulwa besizonilandela. Ngalolosuku babeseduze kokuphika inkolo kunokuba babe abakholwayo. Basho ngemilomo yabo izinto ezazingekho ezinhliziyweni zabo, nokho uAllah

وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ نَافَقُوا ۚ وَقِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا
قَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَوِ ادْفَعُوا ۖ قَالُوا لَوْ
نَعْلَمُ قِتَالًا لَّاتَّبَعْنَاكُمْ ۗ هُمْ لِلْكُفْرِ يَوْمَئِذٍ
أَقْرَبُ مِنْهُمْ لِلْإِيمَانِ ۚ يَقُولُونَ بِأَفْوَاهِهِم
مَّا لَيْسَ فِي قُلُوبِهِمْ ۗ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا
يَكْتُمُونَ ﴿١٦٧﴾

---

[1] Inhlanhla yayehlele abantu phakathi kwamaArab ayengamaKrestu kanye namaJuda, nabantu nje ababelungile ukuthi kube khona isiThunywa phakathi kwabo esizoba cacisela, futhi sibakhipha ezonweni ezabacacela ngemuva kokulandela isiThunywa.

Unolwazi lwakho konke abakuthukusayo.

**168.** Yibo kanye labo ababekhuluma ngabafowabo ababesempini, bona behlezi (emakhaya) bethi: «Ukube basilalela, ngabe abazange babulawe». Yithi (mProfethi) : «Kuphebezeni-ke ukufa kunganifici nina, uma nikhuluma iqiniso!».

الَّذِينَ قَالُوا لِإِخْوَانِهِمْ وَقَعَدُوا لَوْ أَطَاعُونَا
مَا قُتِلُوا ۗ قُلْ فَادْرَءُوا عَنْ أَنفُسِكُمُ الْمَوْتَ
إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٦٨﴾

**169.** Ningacabangi ukuthi bafile labo ababulawelwe endleleni kaAllah. Qha, bayaphila! Banesondlo phambi kweNkosi yabo[1].

وَلَا تَحْسَبَنَّ الَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ
أَمْوَاتًا ۚ بَلْ أَحْيَاءٌ عِندَ رَبِّهِمْ
يُرْزَقُونَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Bayathokoza ngenxa yalokho uAllah Abaphe kona ngomusa waKhe. Bathokozela futhi labo abangakabuthwa kanye nabo kepha besasele ngemuva (kulempilo): ngoba abasena kufikelwa ukwesaba, futhi abasenakukhala.

فَرِحِينَ بِمَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ
وَيَسْتَبْشِرُونَ بِالَّذِينَ لَمْ يَلْحَقُوا بِهِم مِّنْ
خَلْفِهِمْ أَلَّا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Bayathokoza ngenxa yomusa nezipho ezivela kuAllah, futhi uAllah Akalichithi iholo labakholwayo.

يَسْتَبْشِرُونَ بِنِعْمَةٍ مِّنَ اللَّهِ وَفَضْلٍ
وَأَنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٧١﴾

ISIGABA 18.

**172.** Kulabo abezwe imbizo kaAllah kanye nesiThunywa saKhe ngemuva kokwehlelwa yingozi (empini); kulabo phakathi

الَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِلَّهِ وَالرَّسُولِ مِن بَعْدِ
مَا أَصَابَهُمُ الْقَرْحُ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا مِنْهُمْ

[1] Funda isahluko 2:153-157.

kwabo abenza ukulunga, begwema ububi, bazokuba nomvuzo omkhulu[1].

وَاتَّقَوْا أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٢﴾

**173.** Labo okwathi abantu bethi: «Ngempela kunebutho elikhulu elizonihlasela, ngakho-ke sabelani ( impilo yenu ) » . Kepha baqina ukholo lwabo bathi: «Senele thina ngoAllah, futhi UnguMhlengi Ongcono».

الَّذِينَ قَالَ لَهُمُ النَّاسُ إِنَّ النَّاسَ قَدْ
جَمَعُوا لَكُمْ فَاخْشَوْهُمْ فَزَادَهُمْ إِيمَانًا ۖ
وَقَالُوا حَسْبُنَا اللَّهُ وَنِعْمَ الْوَكِيلُ ﴿١٧٣﴾

**174.** Ngakho-ke babuya nomusa kanye nokuhlengwa nguAllah, bengatholanga ngozi: ngokuba balandela okuyintokozo kuAllah- futhi uAllah UyiNkosi yezipho ezingapheliyo.

فَانْقَلَبُوا بِنِعْمَةٍ مِنَ اللَّهِ وَفَضْلٍ
لَمْ يَمْسَسْهُمْ سُوءٌ وَاتَّبَعُوا رِضْوَانَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ
ذُو فَضْلٍ عَظِيمٍ ﴿١٧٤﴾

**175.** Usathane kuphela onokwenza nesabe abahlobo bakhe: ngakho-ke ningabesabi, kepha nesabe Mina uma (ngempela) nikholiwe!

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ الشَّيْطَانُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ
فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٧٥﴾

**176.** Futhi bangakudabukisi labo abazikhethele nje kalula

وَلَا يَحْزُنْكَ الَّذِينَ يُسَارِعُونَ فِي الْكُفْرِ ۚ إِنَّهُمْ

[1] Kwathi lapho impi yaseUhud isiphelile, abahedeni sebephinda eMakkah; umholi wabo uAbu Sufyan wakhipha izwi lokuthi kubuyelwe emuva ukuze bayocoboshisa wonke amakholwa kungasali nelilodwa. Kwathi ukuba umProfethi akuzwe lokho, wabaxosha ngamabutho amaMuslim ayeselimele kakhulu; aze ayofika eHamra-ul-Asad: okuyindawo engamamayela angu 8 ukusuka eMadina. Kwathi ukuba abahedeni baseMakkah bezwe ukuthi amaMuslim ayabaxosha babaleka, lapho amaMuslim ahlangana neviyo labahwebi elahwebelana nabo ngenzuzo enkulu. Kukhulunywa ngalesosigameko evesini 172-175.

ukungakholwa: ngempela, labo abazuMkhubaza uAllah nakancane. Inhloso kaAllah, ukubancisha inxenye yakweLizayo; futhi bazothola isijeziso esibuhlungu.

لَن يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا ۗ يُرِيدُ اللَّهُ أَلَّا يَجْعَلَ
لَهُمْ حَظًّا فِي الْآخِرَةِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٦﴾

**177.** Impela labo abakhethe ukungakholwa kunokuba bakholwe, abazuMkhubaza uAllah nakancane, kepha bona bazobhekana nesijeziso esibuhlungu.

إِنَّ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ لَن يَضُرُّوا
اللَّهَ شَيْئًا وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٧﴾

**178.** Futhi labo abangakholwa bangacabangi ukuthi lelithuba eSibanike lona limnandi kubona: Sibanika kuphela ithuba ukuze bazandisele ububi babo; Kepha bazothola isigwebo esijabhisayo.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ خَيْرٌ
لِّأَنفُسِهِمْ ۚ إِنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ لِيَزْدَادُوا إِثْمًا ۚ وَلَهُمْ
عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٧٨﴾

**179.** UAllah Akazunishiya makholwa nikulesisimo enikuso njengamanje, Uyoze Ahlukanise okubi kokulungileyo. Akasoze futhi uAllah Anivezela izimfihlo ezingabonwa, kepha uAllah Ukhetha eziThunyweni zaKhe lowo Amthandileyo. Ngakho-ke kholwani kuAllah naseziThunyweni zaKhe; ngokuba uma nikholwa, futhi nigwema ububi nizokuba nomvuzo omkhulu.

مَّا كَانَ اللَّهُ لِيَذَرَ الْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَا أَنتُمْ
عَلَيْهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ الْخَبِيثَ مِنَ الطَّيِّبِ ۗ
وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى الْغَيْبِ وَلَٰكِنَّ
اللَّهَ يَجْتَبِي مِن رُّسُلِهِ مَن يَشَاءُ ۖ فَآمِنُوا
بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا فَلَكُمْ
أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٩﴾

**180.** Bangacabangi futhi ukuthi kubahambela kahle labo abancishana ngalokho uAllah abaphe

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ يَبْخَلُونَ بِمَا
آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ هُوَ خَيْرًا لَّهُم ۖ بَلْ

هُوَ شَرٌّ لَّهُمْ ۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُوا بِهِ يَوْمَ
الْقِيَامَةِ ۗ وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ
وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٨٠﴾

kona ngomusa waKhe: neze, kuzoba nzima kubona. Lezizinto abazigodlile ziyoba yijoka ezintanyeni zabo ngoSuku lokuvuka (kwabafileyo): ngokuba uAllah UnguMbusi wokusemazulwini nokusemhlabeni; futhi uAllah Wazi kahle konke enikwenzayo.

ISIGABA19.

لَّقَدْ سَمِعَ اللَّهُ قَوْلَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ
فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَاءُ ۘ سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا
وَقَتْلَهُمُ الْأَنبِيَاءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ
ذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿١٨١﴾

**181.** Ngempela uAllah Ubezwile labo abathi: «Impela uAllah Uyisichaka, thina sicebile!» Sizoloba amazwi kanye nokubulala kwabo abaProfethi ngo kungemthetho, futhi Sizothi: «Yizwani isijeziso ngomlilo»[1].

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ
بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿١٨٢﴾

**182.** Lokhu kungenxa yalokho okuthunyelwe yizandla zenu ngaphambili!» -ngoba ngempela uAllah Akazuziphatha kabi izinceku zaKhe.

الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ عَهِدَ إِلَيْنَا
أَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا
بِقُرْبَانٍ تَأْكُلُهُ النَّارُ ۗ قُلْ قَدْ جَاءَكُمْ رُسُلٌ
مِّن قَبْلِي بِالْبَيِّنَاتِ وَبِالَّذِي قُلْتُمْ فَلِمَ

**183.** Labo abathi: «UAllah Wasiyala ukuthi singakholwa yisiThunywa size silethe phambi kwethu umhlabelo ozadliwa umlilo (ovela ezulwini)». Yithi (kubona mProfethi): «Ingani kwafika kinina iziThunywa ngaphambi kwami,

[1] AmaJuda ayegcona umProfethi ngesambulo esahlukweni 2:245 esithi «Ubani lowo ozoboleka uAllah ngalokho okuhle, ukuze Amandisele ngokuphinda phindiwe na?» Lapha ivesi ligqugquzela ngomnikelo wabampofu.

قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٨٣﴾

nezibonakaliso ezicacile kanye nalokho okwakufunwa yinina uqobo: kungani phonababulala, uma nineqiniso?»

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن
قَبْلِكَ جَاءُوا بِالْبَيِّنَاتِ وَالزُّبُرِ
وَالْكِتَابِ الْمُنِيرِ ﴿١٨٤﴾

**184.** Uma futhi bekuphika-ingani, zaphikwa ngokufanayo iziThunywa esikhathini esingaphambi kwakho, ezeza nezibonakaliso ezicacile, namahubo kanye neNcwadi eletha ukukhanya.

كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ۗ وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ
أُجُورَكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۖ فَمَن زُحْزِحَ
عَنِ النَّارِ وَأُدْخِلَ الْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ۗ
وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا مَتَاعُ
الْغُرُورِ ﴿١٨٥﴾

**185.** Yonke imiphefumulo iyozwa ukufa. Niyothola futhi umvuzo wenu ngoSuku lokuvuka kuphela. Noma ubani oyokhishwa emlilweni abesefakwa eJannat (Paradesi), uyobe ephumelele ngempela: ngokuba impilo yakulomhlaba inentokomalo ekhohlisayo.

لَتُبْلَوُنَّ فِي أَمْوَالِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ
وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ
مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ الَّذِينَ أَشْرَكُوا أَذًى
كَثِيرًا ۚ وَإِن تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ
ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿١٨٦﴾

**186.** Ngempela nizovivinywa ngempahla yenu, nani uqobo lwenu, futhi nizozwa okuzonidumaza kulabo abanikwa iNcwadi kuqala kunani, bekanye nalabo abakhonza izithixo. Kepha uma nibekezela, niqaphela ububi lokhoke ngempela kuwumkhawulo ezintweni zonke.

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ الَّذِينَ أُوتُوا
الْكِتَابَ لَتُبَيِّنُنَّهُ لِلنَّاسِ
وَلَا تَكْتُمُونَهُ فَنَبَذُوهُ وَرَاءَ

**187.** Khumbulani futhi mhlazane uAllah Enza isivumelwano nalabo abanikwa imiBhalo, ukuze bazise futhi bacacisle isintu, nokuthi bangayifihli. Kepha bona

bayiphonsa ngemuva kwemihlane yabo, futhi bazifunela inzuzo encane ngayo. Yimbi inzuzo abayenzayo!

ظُهُوْرِهِمْ وَاشْتَرَوْا بِهٖ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۖ
فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُوْنَ ﴿١٨٧﴾

**188.** Abangacabangi labo abathokozela izinto abazenzileyo, nabathanda ukutuselwa lokho abangakwenzanga, bangacabangi ukuthi bazosigwema isijeziso: ngoba bazothola isijeziso esibuhlungu.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ يَفْرَحُوْنَ بِمَآ اَتَوْا
وَّيُحِبُّوْنَ اَنْ يُّحْمَدُوْا بِمَا لَمْ يَفْعَلُوْا
فَلَا تَحْسَبَنَّهُمْ بِمَفَازَةٍ مِّنَ الْعَذَابِ ۚ
وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٨٨﴾

**189.** Impela obukaAllah ubuNgameli basemazulwini nasemhlabeni, futhi Unamandla phezu kwezinto zonke.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ وَاللّٰهُ
عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٨٩﴾

ISIGABA20.

**190.** Bheka! Ekudalweni kwamazulu nomhlaba, kanye nasemehlukweni wobusuku nemini, lokho ngempela kuyizimpawu kubantu abaqondayo.

اِنَّ فِيْ خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ لَاٰيٰتٍ
لِّاُولِي الْاَلْبَابِ ﴿١٩٠﴾

**191.** Labo abakhumbula uAllah bemile, futhi behlezi noma becambalele, becabanga ngokudalwa kwamazulu nomhlaba (bethi): «O, Nkosi yethu! Awukudalelanga ize konke lokhu, ubuNgcwele bungobaKho! Uze Usisindise ekujezisweni ngomlilo!»

الَّذِيْنَ يَذْكُرُوْنَ اللّٰهَ قِيٰمًا وَّقُعُوْدًا
وَّعَلٰى جُنُوْبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُوْنَ فِيْ خَلْقِ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ رَبَّنَا مَا
خَلَقْتَ هٰذَا بَاطِلًا ۚ سُبْحٰنَكَ فَقِنَا
عَذَابَ النَّارِ ﴿١٩١﴾

**192.** «O, Nkosi yethu! Noma ubani Ozomphonsa emlilweni,

رَبَّنَآ اِنَّكَ مَنْ تُدْخِلِ النَّارَ فَقَدْ اَخْزَيْتَهٗ ۗ

ngempela Umhlazile; futhi labo abonayo abazukuba namisizi».

وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿١٩٢﴾

**193.** «Nkosi yethu! Ngempela siyizwile imbizo yalowo osibizela okholweni (ethi): «Kholwani eNkosini yenu!»- ngakho-ke sakholwa. Nkosi yethu! Sithehelele izono zethu, futhi Usule izono zethu, Uthathe futhi imiphefumulo yethu singabalungileyo!»

رَبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُنَادِى
لِلْإِيمَٰنِ أَنْ ءَامِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ فَـَٔامَنَّا ۚ
رَبَّنَا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا
سَيِّـَٔاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ ٱلْأَبْرَارِ ﴿١٩٣﴾

**194.** «Nkosi yethu! Usiphe futhi lokho Owasithembisa kona ngeziThunywa zaKho, futhi Usihlenge ekuhlazekeni ngoSuku lokuvuka. Ngempela, Wena Awusephuli isethembiso!»

رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَىٰ رُسُلِكَ
وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ
ٱلْمِيعَادَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Inkosi yabo Yabaphendula: «Ngempela Angiwuthathi njengeze umsebenzi wanoma ubani osebenzayo, kungaba owesilisa noma owesifazane: (ngoba) omunye uyinxenye yomunye. Ngakhoke labo abafudukayo noma abadingiswa emizini yabo, futhi behlushwa endleleni yaMi, belwa noma bebulawa, ngempela Ngizocima izono zabo, bese Ngibagcina ezivandeni (Paradesi) ezinemifula egobhoza ngaphansi kuzo; - okuyisibusiso phambi kukaAllah. Impela phambi kukaAllah kunezibusiso ezingcono.

فَٱسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّى لَآ أُضِيعُ عَمَلَ
عَٰمِلٍ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ ۖ بَعْضُكُم مِّنۢ
بَعْضٍ ۖ فَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ وَأُخْرِجُوا۟ مِن
دِيَٰرِهِمْ وَأُوذُوا۟ فِى سَبِيلِى وَقَٰتَلُوا۟ وَقُتِلُوا۟
لَأُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ وَلَأُدْخِلَنَّهُمْ
جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ثَوَابًا مِّنْ
عِندِ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسْنُ
ٱلثَّوَابِ ﴿١٩٥﴾

**196.** Ungakhohliswa amasu ezweni alabo abangakholwa.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي
الْبِلَادِ ﴿١٩٦﴾

**197.** Awukunethezeka okuncane-nje ingani isiphetho sabo yisihogo, okuyindawo yesiphetho sobubi!

مَتَاعٌ قَلِيلٌ ثُمَّ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۚ
وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٩٧﴾

**198.** Kepha labo abagcina umsebenzi weNkosi yabo, bazoba sezivandeni ezigobhoza imifula ngaphansi kuzo, lapho bayophila kuzo phakade: okuyisipho abemukelwa ngaso wuAllah. Kunokungcono futhi uAllah Akugcinele labo abalungileyo.

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي
مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا نُزُلًا مِنْ
عِنْدِ اللَّهِ ۗ وَمَا عِنْدَ اللَّهِ خَيْرٌ لِلْأَبْرَارِ ﴿١٩٨﴾

**199.** Futhi, bheka, phakathi kwabantu beNcwadi kunalabo abakholwa ngempela kuAllah, nakulokho okwembulwe kinina, nakulokho okwembulwe kubona, bezithoba phambi kukaAllah. Abasoze bakhetha okuyinzuzo encane kunemibiko kaAllah. Inzuzo yabo iseNkosini yabo. Impela uAllah Uyashesha ukunika umvuzo!

وَإِنَّ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَمَنْ يُؤْمِنُ
بِاللَّهِ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْكُمْ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْهِمْ
خَاشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشْتَرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ ثَمَنًا
قَلِيلًا ۗ أُولَٰئِكَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۗ إِنَّ
اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿١٩٩﴾

**200.** O, nina enikholwayo! Bekezelani nidlule abanye ngokubekezela, futhi nibumbane, ngempela nesabe UAllah ukuze niphumelele.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اصْبِرُوا وَصَابِرُوا
وَرَابِطُوا وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٢٠٠﴾

## *SURAH MARYAM-MARIAM*

سُورَةُ مَرْيَمَ

***UKUZALWA KUKAJESU KRESTU. KUQALA ESAHLUKWENI IAL-IMRAN – ISAHLUKO 3:45-54.***

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**16.** Xoxa futhi eNcwadini ngoMariya, mhla esuka emndenini wakubo eya endaweni engasempumalanga.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ مَرْيَمَ إِذِ انْتَبَذَتْ مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾

**17.** Wabe esezisitheza kubona, Sase-Sithumela ingelosi[1] yeThu kuye, yabonakala kuye kungathi ngumuntu ophelele.

فَاتَّخَذَتْ مِنْ دُونِهِمْ حِجَابًا فَأَرْسَلْنَا إِلَيْهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٧﴾

**18.** Wathi (uMariya): «Ngempela ngicela ukukhosela koNomusa, (ungasondeli lapha) uma umesaba uAllah!»

قَالَتْ إِنِّي أَعُوذُ بِالرَّحْمَٰنِ مِنْكَ إِنْ كُنْتَ تَقِيًّا ﴿١٨﴾

**19.** Yathi (ingelosi): «Mina ngiyisiThunywa esivela eNkosini yakho, Ekumisele ukuba nendodana emsulwa».

قَالَ إِنَّمَا أَنَا رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَامًا زَكِيًّا ﴿١٩﴾

**20.** Wathi (uMariya): «Ngizoba nendodana kanjani, lokhu indoda ingakaze ingithinte, futhi ngingaziphethe kabi na?»

قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢٠﴾

**21.** Yathi (ingelosi): «Kuzobanjalo; iNkosi yakho Ithe: «Kulula lokho kiMina: futhi

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ ۖ وَلِنَجْعَلَهُ آيَةً لِلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِنَّا ۚ وَكَانَ

[1] Saletha isiThunywa sikaMoya (iNgelosi) uGabriyeli.

Simenze nokuthi aze abeyisibonelo esintwini, nomusa ovela kiThina». Lokhu futhi kuwudaba oselunqunyiwe».

أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢١﴾

**22.** Wabe esemkhulelwa, futhi wemuka naye waya endaweni ekude[1].

فَحَمَلَتْهُ فَانتَبَذَتْ بِهِ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٢﴾

**23.** Izinhlungu zomsiko, zampampisa waze wayofika esiqwini somuthi wesundu. Wakhala: «Maye! Bekungcono ukuba ngafa ngaphambi kwalokhu, futhi ngaba yinto engekho nesebayikhohlwa!»

فَأَجَاءَهَا الْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ النَّخْلَةِ
قَالَتْ يَا لَيْتَنِي مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا
مَّنسِيًّا ﴿٢٣﴾

**24.** Kwezwakala ngezansana kwakhe (izwi) lithi: «Ungakhali! Ngempela iNkosi yakho ikuphembele umfudlana lapho ngezansana kwakho.

فَنَادَاهَا مِن تَحْتِهَا أَلَّا تَحْزَنِي قَدْ
جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٤﴾

**25.** Nyakazisa isiqu sesihlahla sesundu (usigobele) ngakuwe: sizo qathakisa phezu kwakho amasundu amasha navuthiwe.

وَهُزِّي إِلَيْكِ بِجِذْعِ النَّخْلَةِ تُسَاقِطْ
عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٥﴾

**26.** «Ngakho-ke yidla, uphuze futhi upholise namehlo akho! Uma kwenzeka ubona umuntu uthi: «Bheka! Ngenze isifungo sokuzila koNomusa, futhi angizukhuluma namuntu namhlanje!»

فَكُلِي وَاشْرَبِي وَقَرِّي عَيْنًا فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ
الْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِي إِنِّي نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ
صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ الْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٦﴾

**27.** Wamletha (umntwana) kwabakubo emphethe. Bathi: «O,

فَأَتَتْ بِهِ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُ قَالُوا يَا مَرْيَمُ لَقَدْ

---

[1] Wasuka kwelaseNazaretha eya eBethlehema, okuyibanga lamamayela angu 71.

Mariya! Impela kuyisimanga lokhu okulethile!»

جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٧﴾

**28.** «Dadewabo kaAroni! Uyihlo bekungesiyona indoda ekhohlakele, kanye nonyoko engesiyena umuntu oziphethe kabi!»

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٨﴾

**29.** Wayesekhomba ( umntwana ). Bathi : « Singakhuluma kanjani nosana lusembelekweni na?»

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِى ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٢٩﴾

**30.** Wathi (uJesu): «Ngempela ngiyinceku kaAllah. Ungembulele iNcwadi, futhi Wangenza umProfethi.

قَالَ إِنِّى عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِىَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِى نَبِيًّا ﴿٣٠﴾

**31.** Wangenza ngabusiseka noma kuphi lapho ngikhona, futhi Wangimisela umkhuleko, nokunikela uma-nje ngisaphila.

وَجَعَلَنِى مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَٰنِى بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣١﴾

**32.** Futhi Ungenze ngamnene kumama, ngangabi umthwalo omkhahlamezayo, ngosizi.

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَتِى وَلَمْ يَجْعَلْنِى جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٢﴾

**33.** «Ngakho-ke, ukuthula makube kimi, kusukela osukwini engazalwa ngalo, nangosuku engizofa[1] ngalo, nangosuku engiyovuselwa ngalo ekuphileni!»

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٣﴾

**34.** Kunjalo-ke ngoJesu indodana kaMariya, ngamazwi eqiniso, mayelana nalokho abakuphikisayo.

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ ۚ قَوْلَ ٱلْحَقِّ ٱلَّذِى فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٣٤﴾

[1] Funda incazelo 129 esahlukweni 4:159.

**35.** AkuMfanele uAllah, ukuthi Angazala indodana. Ungcwele Yena! Uma Enquma udaba umane Athi: «Akwenzeke», besekwenzeka!

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍ ۖ سُبْحَانَهُ ۚ
إِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٣٥﴾

**36.** (UJesu wathi): «Ngempela, uAllah UyiNkosi yami, neKosi yenu, ngakho-ke Mkhonzeni. Lena yindlela eqondile».

وَإِنَّ اللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا
صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٣٦﴾

**37.** Kepha amabandla ngokwawo abanemibono ehlukahlukene (ngaye): yeka labo abangakholwa, mhlazane sebelubona ngamehlo loloSuku olunzima!

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِن بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ
لِّلَّذِينَ كَفَرُوا مِن مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Bezwe, futhi ubabone ngoSuku abayovela ngalo phambi kweThu! Kanti izoni namhlanje ziphambuke kakhulu.

أَسْمِعْ بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا ۖ لَٰكِنِ
الظَّالِمُونَ الْيَوْمَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Ngakho-ke baxwayise ngoSuku olubuhlungu okuyonqunywa ngolo udaba, ngokuba kuze kube manje abanakile, futhi abakholwa (kulo)!

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ إِذْ قُضِيَ
الْأَمْرُ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Yithina ngempela esiYizindlalifa zomhlaba, nakho konke okukuwo, futhi konke kuyobuyela kiThina.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا
وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٤٠﴾



## SURAH AN-NISA-ISIFAZANE

سورة النساء

*UJESU AKAZANGE ABETHELWE ESIPHAMBANWENI, FUTHI UNGUMPROFETHI!*

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بسم الله الرحمن الرحيم

**153.** Abantu beNcwadi bacela (kuwe Muhammad) ukuthi wenze iNcwadi yehlele kubona, esuka ezulwini. Ngempela bacela ku-Mose ngaphambili okukhulu ku-nalokhu, ngoba bathi: «Sikhombise uAllah obala»-lapho umbani wabathatha baphuphutheka, ngenxa yobubi babo. Phezu kwalokho bakhonza ithole (legolide), nanxa izimpawu ezicacile sezafika kubana! Noma sekunjalo Sabathethelela, futhi Sanika uMose amandla acacile[1].

يسألك أهل الكتاب أن تنزل عليهم
كتابا من السماء فقد سألوا موسى أكبر
من ذلك فقالوا أرنا الله جهرة
فأخذتهم الصاعقة بظلمهم ثم
اتخذوا العجل من بعد ما جاءتهم
البينات فعفونا عن ذلك وآتينا موسى
سلطانا مبينا ﴿١٥٣﴾

**154.** Senza futhi intaba (yase-Sinayi) yaqonga kunabo mhla wesivumelwano, futhi Sabeluleka: «Ngenani ngesango nikhothame»; futhi Sathi: «Ningaphambuki mayelana nesabatha!», futhi Samisa nabo isivumelwano esiqinile.

ورفعنا فوقهم الطور بميثاقهم وقلنا
لهم ادخلوا الباب سجدا وقلنا لهم
لا تعدوا في السبت وأخذنا منهم
ميثاقا غليظا ﴿١٥٤﴾

**155.** Ngokwephula kwabo isivumelwano, kanye nokuphambana nemibiko kaAllah, nokubulala kwabo abaProfethi ngokungemthetho, kanye nesisho sabo

فبما نقضهم ميثاقهم وكفرهم بآيات الله
وقتلهم الأنبياء بغير حق وقولهم قلوبنا
غلف بل طبع الله عليها بكفرهم

[1] Lesisehlakalo sisesahlukweni 2:55-56.

esithi: Izinhliziyo zethu ziyawalonda (amazwi kaAllah, asikufuni okuzonezezela). Nembala uAllah sewavala izinhliziyo zabo, ngenxa yokungakholwa kwabo, nokho kuncane abakholwa yikho.

فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ١٥٥

**156.** Futhi ngokuba baphika ukholo, nokuthi bahlambalaza ngoMariya ngendlela esabekayo[1].

وَبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلَىٰ مَرْيَمَ بُهْتَانًا عَظِيمًا ١٥٦

**157.** Futhi bathi: «Impela sambulala uMesiya (uKrestu) uJesu indodana kaMariya isiThunywa sikaAllah!» Kepha abambulalanga futhi abambethelanga, kepha kwabonakala engathi kunjalo kubona[2]; futhi labo abanomehluko kulokhu bayangabaza ngaye, abanalwazi kulokhu, ngaphandle kokungathekisa nje kuphela, ngokuba, ngempela abazange bambulale.

وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا الْمَسِيحَ عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ
رَسُولَ اللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِنْ
شُبِّهَ لَهُمْ وَإِنَّ الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِيهِ لَفِي
شَكٍّ مِنْهُ مَا لَهُمْ بِهِ مِنْ عِلْمٍ إِلَّا اتِّبَاعَ
الظَّنِّ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينًا ١٥٧

**158.** Cha, uAllah wamenyusela kuYena, futhi uAllah Unamandla onke Uhlakaniphile.

بَلْ رَفَعَهُ اللَّهُ إِلَيْهِ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ١٥٨

**159.** Nokho, akukho noyedwa kubantu beNcwadi ongekholwe

وَإِنْ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ إِلَّا لَيُؤْمِنَنَّ بِهِ قَبْلَ

---

[1] AmaJuda athatha uJesu (ukuthula kube kuye) njengomlanjwana, yileyondlela abamhlambalaza ngayo; unina uMariya (iNkosi Ibenaye) bamthatha njengomuntu owayengaziphethe kahle.

[2] Wamelwa omunye owayenjengaye. Abanye bathi kwaba nguJudas owaphanyekwayo ngoba wayefana noJesu, futhi kwenzeka lokhu kusebusuku.

nguye (uJesu), ngaphambi kokuba afe[1]; futhi ngoSuku lokuvuka uzobe engufakazi obhekene nabo.

مَوْتِهِۦ ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ يَكُونُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا ﴿١٥٩﴾

**160.** Ngenxa yokona kwamaJuda, Sabenqabela kokunye (ukudla) okuhlanzekile okwakuvumelekile kubona (ngaphambili); ngokuba bavimbele iningi endleleni kaAllah.

فَبِظُلْمٍ مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ
طَيِّبَٰتٍ أُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ عَن سَبِيلِ
ٱللَّهِ كَثِيرًا ﴿١٦٠﴾

**161.** Nokuthi bathatha inzalo, noma babenqatshelwe, futhi bashwaqa ingcebo yabantu ngobuqili; futhi Silungiselele labo phakathi kwabo abangakholwa isijeziso esibuhlungu.

وَأَخْذِهِمُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَقَدْ نُهُوا۟ عَنْهُ وَأَكْلِهِمْ
أَمْوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلْبَٰطِلِ ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ
مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٦١﴾

**162.** Kepha abanye phakathi kwabo abanolwazi oluphelele, kanye nabakholwayo, bakholwa yilokho okwembulelwe wena[2], nalokho okwembulwa ngaphambi kwakho, futhi kulabo abagcina umthandazo, nalabo abanikela (izakat) kwabampofu, futhi bekholwa kuAllah nasoSukwini lokugcina: abanjaloke labo eSiyobapha umvuzo omkhulu.

لَّٰكِنِ ٱلرَّٰسِخُونَ فِى ٱلْعِلْمِ مِنْهُمْ وَٱلْمُؤْمِنُونَ
يُؤْمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ
وَٱلْمُقِيمِينَ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَٱلْمُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ
وَٱلْمُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ أُو۟لَٰٓئِكَ
سَنُؤْتِيهِمْ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٦٢﴾

---

[1] Uzofa ekubuyeni kwakhe okwesibili. Lokhu kuchaza isahluko 19:33.

[2] Ukukholwa yiNcwadi iKur'an akusho ukuphika izambulo ezazikhona ngaphambili, ngoba ifakazela lezo ezembulwa. Abafuni beziNcwadi eziNgcwele ababeneqiniso kanye nolwazi, bamemukela umProfethi uMuhammad (ukuthula kube kuye) kanye nesambulo ezanaso.

ISIGABA23.

**163.** Impela Sikwembulele wena (Muhammad) nje ngalokho Sembulela uNowa, nabaProfethi emva kwakhe: futhi Sembulela uAbraham, noIshmayeli, noIsaka, noJakobe, naseZizweni zonke, nakuJesu, noJobe, noJona, noAroni, noSolomoni, futhi uDavide Samnika amahubo.

إِنَّآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ كَمَآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ نُوحٖ
وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعۡدِهِۦۚ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ
وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ
وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ
وَهَٰرُونَ وَسُلَيۡمَٰنَۚ وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ زَبُورٗا ١٦٣

**164.** Futhi Sesikulandisile ngaphambili udaba ngezinye iziThunywa, ezinye futhi asikulandisanga ngazo. KuMose uAllah wakhuluma naye ngqo.

وَرُسُلٗا قَدۡ قَصَصۡنَٰهُمۡ عَلَيۡكَ مِن قَبۡلُ
وَرُسُلٗا لَّمۡ نَقۡصُصۡهُمۡ عَلَيۡكَۚ وَكَلَّمَ
ٱللَّهُ مُوسَىٰ تَكۡلِيمٗا ١٦٤

**165.** IziThunywa zaletha izindaba ezimnandi, kanye nezexwayiso, ukuze abantu bangabi nokuziphendulela kuAllah emveni kweziThunywa[1]. Impela uAllah Unamandla onke Uhlakaniphile.

رُّسُلٗا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ
لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةُۢ بَعۡدَ ٱلرُّسُلِۚ وَكَانَ
ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٦٥

**166.** Noma kunjani uAllah (nguYena) Ofakazayo ukuthi lokho Akwembule kuwe, Ukwembule ngolwazi laKhe, futhi nezingelosi ziyafakaza, kepha uAllah Ungufakazi Owenele.

لَّٰكِنِ ٱللَّهُ يَشۡهَدُ بِمَآ أَنزَلَ إِلَيۡكَۖ أَنزَلَهُۥ
بِعِلۡمِهِۦۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَشۡهَدُونَۚ وَكَفَىٰ
بِٱللَّهِ شَهِيدًا ١٦٦

[1] Ubuhlakani bukaAllah ukuthi Waletha Waletha iziThunywa phakathi kwethu ezingabantu, futhi zibhekene nesimo esifana naleso esinzima esibhekene naso; ngakho-ke singeze sakwazi ukuseka ubuvila bokucabanga nokudlubulunda kwethu ngokuthi sibeke izaba eziningi.

**167.** Ngempela labo abaphika ukholo, futhi bevimbe endleleni kaAllah, balahlekele kude ngempela.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن
سَبِيلِ اللَّهِ قَدْ ضَلُّوا ضَلَالًا بَعِيدًا ﴿١٦٧﴾

**168.** Nalabo abaphika ukholo futhi benze nokubi, uAllah ngempela Akasoze Abathethelela, futhi Akasoze Abaholela endleleni.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَظَلَمُوا لَمْ يَكُنِ اللَّهُ
لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيقًا ﴿١٦٨﴾

**169.** Kungaba indlela kuphela eya esihogweni, ukuze bahlale kuso ngonaphakade: futhi kulula lokho kuAllah.

إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ وَكَانَ
ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٦٩﴾

**170.** O, sintu! IsiThunywa sesifike kinina neqiniso elivela eNkosini yenu: ngakho-ke kholwani kuso, lokho kuzoba ngcono kinina! Kepha uma niphika ukholo, ngempela kungokukaAllah konke okusemazulwini nasemhlabeni, futhi uAllah Wazi konke Uhlakaniphile!

يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَكُمُ الرَّسُولُ بِالْحَقِّ
مِن رَّبِّكُمْ فَآمِنُوا خَيْرًا لَّكُمْ ۚ وَإِن تَكْفُرُوا
فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ
وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧٠﴾

**171.** O, bantu beNcwadi! Musani ukwengeza[1] (ngamanga) enkolweni iyenu, futhi ningasho lutho ngoAllah ngaphandle kweqiniso lodwa. UMesiya (uKrestu) uJesu, indodana kaMariya,

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لَا تَغْلُوا فِي دِينِكُمْ
وَلَا تَقُولُوا عَلَى اللَّهِ إِلَّا الْحَقَّ ۚ إِنَّمَا
الْمَسِيحُ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ رَسُولُ اللَّهِ وَكَلِمَتُهُ
أَلْقَاهَا إِلَىٰ مَرْيَمَ وَرُوحٌ مِّنْهُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ

---

[1] AmaKrestu athi Ujesu nguNkulunkulu, kanti amaJuda athi ungumlanjwana. Womabili lamaqembu ayakhuzwa ukuthi ayeke ukwengeza ngamanga.

wayeyisiThunywa nje sikaAllah[1], kanye nezwi laKhe Alimemezela kuMariya, noMoya ophuma kuYena. Ngakho-ke kholwani kuAllah, naseziThunyweni zaKhe, futhi ningathi: 'Uziquntathu!'[2] Phezani: kuzoba ngcono kinina. UAllah uNkulunkulu Oeydwa kuphela. Ungcwele Yena ngaphezu kokuthi angazala indodana. KungokwaKhe konke okusemazulwini nasemhlabeni. Wenele futhi uAllah njengoMvikeli.

وَرُسُلِهِۦ ۖ وَلَا تَقُولُوا۟ ثَلَٰثَةٌ ۚ ٱنتَهُوا۟ خَيْرًا
لَّكُمْ ۚ إِنَّمَا ٱللَّهُ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ سُبْحَٰنَهُۥٓ أَن
يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٌ ۘ لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٧١﴾

**172.** UKrestu akazange akweye ukuba yinceku kaAllah, kanjalo nezingelosi ezisondele (kakhulu kuYena)[3]. Kanti labo abakweyayo ukuba yizikhonzi zaKhe (uAllah), futhi beziqhayisa, Uzobaqoqela phambi kwaKhe bonke.

لَّن يَسْتَنكِفَ ٱلْمَسِيحُ أَن يَكُونَ عَبْدًا لِّلَّهِ
وَلَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ٱلْمُقَرَّبُونَ ۚ وَمَن يَسْتَنكِفْ
عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيَسْتَكْبِرْ فَسَيَحْشُرُهُمْ
إِلَيْهِ جَمِيعًا ﴿١٧٢﴾

---

[1] UAllah Uvumelana nokuthi:

1. UJesu wayeyisiThunywa saKhe.
2. UnguLizwi elamenyezelwa kuMariya (ngokusho koMdali ukuthi kudaleke utho esizalweni sowesifazane; kwasekwenzeka).
3. Waqiniswa ngoMoya oyiNgcwele.
4. AmaJuda namaKrestu mawakholwe eziThunyweni zikaAllah, uJesu noMuhammad njengoba bekholwa kwezinye ezabendulela.

[2] UAllah UnguMoya akanasiqu ngoba akabonwa ngamehlo enyama. «Anizange nizwe **izwi laKhe**, anisibonanga **isimo saKhe**. Johane 5:37. Funda futhi isahluko 5:76 kwiKur'an nencazelo.

[3] ...yona lemisebenzi engiyenzayo, iyangifakazela ukuthi uBaba* **ungithumile.** Johane 5:36. ...ngokuba ngingafuni eyami intando kepha intando **yongithumileyo**. Johane 5:30.

* Funda incazelo 139 ngoBaba kanye namadodana. Leligama lichaza isikhundla sobuholi bukaNkulunkulu noma umuntu wesilisa omdala, lisetshenziswe njengesisho; uNkulunkulu uYadala akazali, 2:116.

**173.** Ngakho-ke labo abakholwayo, benze nokulunga, Uzobanika umvuzo (ophelele), futhi Anezezele ngoMusa waKhe; besekuthi labo abeyayo, futhi beziqhayisa bona Uzobajezisa ngesijeziso esibuhlungu. Abasoze futhi bamthola onokubavikela, nozobasiza ngaphandle kukaAllah.

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدُهُم مِّن
فَضْلِهِ ۖ وَأَمَّا الَّذِينَ اسْتَنكَفُوا
وَاسْتَكْبَرُوا فَيُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا
وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا
وَلَا نَصِيرًا ﴿١٧٣﴾

**174.** O, sintu! Ngempela sekufike kinina iqiniso elivela eNkosini yenu, futhi Sesinembulele ukukhanya okucacile.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَكُم بُرْهَانٌ
مِّن رَّبِّكُمْ وَأَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ نُورًا مُّبِينًا ﴿١٧٤﴾

**175.** Kulabo abakholwa kuAllah banamathele kuYena, Uzobemukela emseni waKhe, nangeziphо, futhi Abaholele kuYena ngendlela eqondile.

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَاعْتَصَمُوا
بِهِ فَسَيُدْخِلُهُمْ فِي رَحْمَةٍ مِّنْهُ
وَفَضْلٍ وَيَهْدِيهِمْ إِلَيْهِ صِرَاطًا
مُّسْتَقِيمًا ﴿١٧٥﴾

**176.** (O, mProfethi) bafuna kuwe isinqumo ngokomthetho (ngamafa), yithi: «UAllah Uyala ngalabo phakathi kwenu abnagenalo uzalo, noma abazali aba nokudla ifa labo. Uma kungowesilisa ofayo, engenayo ingane enodadewabo, kumele udadewabo athole inxenye yefa. Kanjalo uma kungowesifazane ofayo, engenamntwana, umfowabo athathe ifa lakhe. Uma enodadewabo ababili, mabathole izinxenye ezimbili kwezintathu efeni lonke. Uma kunabafowabo

يَسْتَفْتُونَكَ قُلِ اللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِي الْكَلَالَةِ ۚ إِنِ
امْرُؤٌ هَلَكَ لَيْسَ لَهُ وَلَدٌ وَلَهُ أُخْتٌ فَلَهَا
نِصْفُ مَا تَرَكَ ۚ وَهُوَ يَرِثُهَا إِن لَّمْ يَكُن لَّهَا
وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَتَا اثْنَتَيْنِ فَلَهُمَا الثُّلُثَانِ مِمَّا
تَرَكَ ۚ وَإِن كَانُوا إِخْوَةً رِّجَالًا وَنِسَاءً
فَلِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ الْأُنثَيَيْنِ ۗ

nodadewabo, owesilisa makathole ngokuphindwe kabili kokutholwe ngowesifazane». UAllah Uyanicacisela ukuze ningaphazami, futhi uAllah Unolwazi ngezinto zonke.

يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ أَن تَضِلُّوا ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٧٦﴾



## SURAH AL-MAA'IDA-ITAFULA

سُورَةُ الْمَائِدَة

***UJESU AKASIYENA UNKULUNKULU.***

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ

**12.** Futhi uAllah ngempela Wenza isivumelwano nabantwana bakaIsrayeli, lapho seSimisa amakhosi ayishumi nambili phakathi kwabo. UAllah futhi Wathi: «Bheka! Ngikanye nani! Uma nigcina imithandazo, futhi ninikela kwabampofu, nikholwa futhi eziThunyweni zaMi, futhi nizihlonipha, (nizisize) nithseleke uAllah isikweletu esihle. Ngempela ngizosula izono zenu, futhi Ngininingenise ezivandeni ezigobhoza imifula ngaphansi kuzo. Kepha uma kukhona ophika ukholo ngemuva kwalokhu phakathi kwenu, uphambukile endleleni esobala!»

وَلَقَدْ اَخَذَ اللّٰهُ مِيْثَاقَ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ۚ
وَبَعَثْنَا مِنْهُمُ اثْنَيْ عَشَرَ نَقِيْبًا ۗ وَقَالَ
اللّٰهُ اِنِّيْ مَعَكُمْ ۗ لَئِنْ اَقَمْتُمُ الصَّلٰوةَ
وَاٰتَيْتُمُ الزَّكٰوةَ وَاٰمَنْتُمْ بِرُسُلِيْ
وَعَزَّرْتُمُوْهُمْ وَاَقْرَضْتُمُ اللّٰهَ قَرْضًا
حَسَنًا لَّاُكَفِّرَنَّ عَنْكُمْ سَيِّاٰتِكُمْ
وَلَاُدْخِلَنَّكُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا
الْاَنْهٰرُ ۚ فَمَنْ كَفَرَ بَعْدَ ذٰلِكَ مِنْكُمْ
فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ السَّبِيْلِ ﴿١٢﴾

**13.** Ngenxa yokwephula kwabo izivumelwano, Sabaqalekisa, futhi Senza izinhliziyo zabo zalukhuni: basusa amazwi lapho ayekhona, futhi bakhohlwa nawumbiko ababewuthunyelwe. Awusoze futhi wahluleka ukubona ukungethembeki kweningi labo, ngaphandle kwengcosana nje yabo. Kepha ubathethelele, ungabanaki: Impela uAllah Uthanda labo abenza okuhle.

فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِّيْثَاقَهُمْ لَعَنّٰهُمْ وَجَعَلْنَا
قُلُوْبَهُمْ قٰسِيَةً ۚ يُحَرِّفُوْنَ الْكَلِمَ
عَنْ مَّوَاضِعِهٖ ۙ وَنَسُوْا حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوْا
بِهٖ ۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلٰى خَآئِنَةٍ
مِّنْهُمْ اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْهُمْ
فَاعْفُ عَنْهُمْ وَاصْفَحْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ
يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Ngokunjalo kwabazibiza: ngama 'Krestu', Senza isivumelwano nabo, kepha sebakhohlwa umbiko ababewuthunyelwe, ngakho-ke Sabhebhezela ubutha nenzondo ephakathi kwabo[1], koze kube ngoSuku lokuvuka (kwabafileyo) lapho uAllah Eyobazisa ngalokho ababekwenza.

وَمِنَ الَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰٓ
أَخَذْنَا مِيثَٰقَهُمْ فَنَسُوا۟ حَظًّا مِّمَّا
ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ فَأَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ
الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ
الْقِيَٰمَةِ ۚ وَسَوْفَ يُنَبِّئُهُمُ اللَّهُ
بِمَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿١٤﴾

**15.** O, bantu beNcwadi! Sekufike kinina isiThunywa Sethu esembula okuningi ebenikucashisile eNcwadini, futhi sichitha nokuningi (okungadingeki)[2].Nge - mpela sekufike kinina ukukuhanya okuvela kuAllah, kanye neNcwadi esobala.

يَٰٓأَهْلَ الْكِتَٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ
رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيرًا مِّمَّا
كُنتُمْ تُخْفُونَ مِنَ الْكِتَٰبِ
وَيَعْفُوا۟ عَن كَثِيرٍ ۚ قَدْ جَآءَكُم
مِّنَ اللَّهِ نُورٌ وَكِتَٰبٌ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

**16.** UAllah Uhola ngayo bonke abafuna okuhle kuYena, Abase endleleni yokuthula nephephile, futhi Ubakhipha ebumnyameni, ngentando yaKhe, Abase ekukhanyeni, Ubaholela futhi endleleni eqondile.

يَهْدِى بِهِ اللَّهُ مَنِ اتَّبَعَ
رِضْوَٰنَهُۥ سُبُلَ السَّلَٰمِ وَيُخْرِجُهُم
مِّنَ الظُّلُمَٰتِ إِلَى النُّورِ بِإِذْنِهِۦ
وَيَهْدِيهِمْ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٦﴾

[1] ...yilowo nalowo kinina uthi: mina ngingoka Pawulu; mina ngingokaApholo (umGriki); mina ngingokaKhefase (umRoma), mina ngingokaKrestu. UKrestu wahlukaniswa yini? 1 KwabaseKorinte 1:12-13.

[2] Umbiko kaAllah Awembulela uMuhammad (ukuthula kube kuye) iKur'an eyiNgcwele, ungowokugcina nozohlunga phakathi kweqiniso namanga.

**17.** Abakholwa ngempela labo abathi: «Impela uAllah nguKrestu[1], indodana kaMariya». Yithi: «Ubani-ke owaye nokwenza utho kuAllah, uma ngabe Waye hlose ukubhubhisa uKrestu indodana kaMariya, kanye nonina, nabo bonke labo abasemhlabeni na? NgobukaAllah ubuKhosi basemazulwini nasemkhathini. Wadala lokho Akuthandayo: futhi uAllah Unamandla phezu kwezinto zonke!».

لَقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُوٓا إِنَّ اللَّهَ هُوَ
الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ
مِنَ اللَّهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ أَن يُهْلِكَ
الْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُۥ وَمَن فِى
الْأَرْضِ جَمِيعًا ۗ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ يَخْلُقُ
مَا يَشَآءُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ١٧

**18.** AmaJuda kanye namaKrestu athi: «Singamadodana kaAllah[2], kanye nabathandekayo kuYe». Yithi: «Pho kungani, nijeziswa ngenxa yezono zenu na?» Cha, ningabantu nje abadalwe nguYe. Uthethelela lowo Amthandileyo, futhi Ajezise lowo Athande ukumjezisa: ngokuba obukaAllah ubuKhosi basemazulwini nasemhlabeni, kanye nasemkhathini, futhi konke kuyophindela kuYena.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ وَالنَّصٰرَىٰ نَحْنُ أَبْنٰٓؤُا اللَّهِ
وَأَحِبّٰٓؤُهُۥ ۚ قُلْ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم بِذُنُوبِكُم ۖ بَلْ أَنتُم
بَشَرٌ مِّمَّنْ خَلَقَ ۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ
مَن يَشَآءُ ۚ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ
وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ١٨

**19.** O, bantu beNcwadi! Manje

يٰٓأَهْلَ الْكِتٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ

---

[1] UKrestu ungoweNkosi. Luka 2:26. UKrestu wazalwa. Luka 2:11. Igama elithi Krestu lisho ogcotshiweyo, pho ubani ongagcoba uNkulunkulu na? UNkulunkulu kuphela ogcaba lowo amthandileyo eziThynyweni zaKhe.

[2] Isisho esijwayelekile kumaJuda namaKrestu ukuthi uNkulunkulu unguBaba wabo. Lokho akusho ukuthi abasezugwetshwa ngamacala abo. Mabaphenduke ukuze bathethelelwe. Funda isahluko 5:77.

sekufike isiThunywa[1] Sethu kinina ukuzo nicacisela (izinto), ngemuva kwekhefu (ohleni) lweziThunywa, hleze nithi: «Akufikanga isiThunywa kithina nezindaba ezimnandi nomxwayisi»: manje sekufike isiThunywa kinina nezindaba ezimnandi nezexwayiso, ngoba uAllah Unamandla phezu kwezinto zonke.

لَكُمْ عَلَىٰ فَتْرَةٍ مِّنَ الرُّسُلِ أَن تَقُولُوا مَا جَاءَنَا
مِن بَشِيرٍ وَلَا نَذِيرٍ ۖ فَقَدْ جَاءَكُم بَشِيرٌ
وَنَذِيرٌ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٩﴾

[1] Funda incazelo 137, kanye nesahluko 3:144.

## SURAH AL-MAA'IDA-ITAFULA

### AKANAZO IZIQU EZINTATHU.

سُورَةُ المَائِدَة

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**67.** O, Sithunywa! Bazise ngokwembulelwe wena, kuvela eNkosini yakho: ngokuba uma ungakwenzi lokho, uzobe ungafezanga okuthunywe nguYena. Futhi uAllah Uzokuvi kela[1] kubantu: ngempela uAllah Akabaholi labo abangakholwa.

يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ بَلِّغْ مَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ
رَبِّكَ ۖ وَإِنْ لَمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ رِسَالَتَهُ ۚ
وَاللَّهُ يَعْصِمُكَ مِنَ النَّاسِ ۗ إِنَّ اللَّهَ
لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ٦٧

**68.** Yithi: «O, bantu beNcwadi! Aninaso isisekelo ngaphandle kokuba nigcine iTorah (uMthetho kuMose) ne Vangeli, kanye nakho konke okwembulwe kinina kuvela eNkosini yenu! Impela lokho okwembulelwe wena (Muhammad) kuvela eNkosini yakho kuzokwandisa kwabaningi ukuhlubuka nokungakholwa. Kepha ungabi lusizi ngabantu abangakholwa[2].

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَيْءٍ حَتَّىٰ
تُقِيمُوا التَّوْرَاةَ وَالْإِنْجِيلَ وَمَا أُنْزِلَ
إِلَيْكُمْ مِنْ رَبِّكُمْ ۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِنْهُمْ
مَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ رَبِّكَ طُغْيَانًا وَكُفْرًا ۖ
فَلَا تَأْسَ عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ٦٨

**69.** Ngempela labo abakholwayo (yiKu'ran), nalabo

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا

---

[1] UAllah Wasivikela isiThunywa saKhe sawufeza umsebenzi, nanxa kwakunezimpi ezazihlose ukubhuntshisa lomsebenzi. «UmProfethi oyakukhuluma izwi ngokuziqhenya engameni lami engingamyalanga ukulikhuluma noma ekhuluma egameni labanye onkulunkulu, lowo mProfethi uyakufa. Dut. 18:20. Lokhu kusho ukuthi uAllah angeke amhlenga ezitheni zakhe.

[2] Lamazwi kaAllah agcwalisa kulawa: «Bheka, lo umiselwe ukuwa nokuvuka kwabaningi kwaIsrayeli nesibusiso esiphikwayo. Luke 2:34.

abangamaJuda, namaSabiya, namaKrestu, noma ubani okholwa kuAllah nasoSukwini lokugcina, enze okuhle, abaseyukwesaba, futhi abaseyukuba lusizi[1].

وَالصَّٰبِـُٔونَ وَالنَّصَٰرَىٰ مَنْ ءَامَنَ بِاللَّهِ
وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٩

**70.** Ngempela Senza isivumelwano nabantwana bakwaIsrayeli, futhi Sabathumelela neziThunywa; kuthi jalo uma kuza isiThunywa nalokho abangakuthandi, inxenye bayiphikisa, kanti ezinye bayazibulala.

لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَأَرْسَلْنَآ
إِلَيْهِمْ رُسُلًا ۖ كُلَّمَا جَآءَهُمْ رَسُولٌۢ بِمَا
لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُهُمْ فَرِيقًا كَذَّبُوا۟
وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ٧٠

**71.** Bacabanga ukuthi futhi abazubekwacala ngokona, bese bevaleka amehlo kanye nezindlebe. Noma kunjalo uAllah Waphendukela kubona (ngoMusa), kepha iningi labo laba yizimpumputhe, futhi liyizithulu. Kepha uAllah Ubona konke abakwenzayo.

وَحَسِبُوٓا۟ أَلَّا تَكُونَ فِتْنَةٌ فَعَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ ثُمَّ
تَابَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ كَثِيرٌ
مِّنْهُمْ ۚ وَاللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ٧١

**72.** Bayahlambalaza ngempela labo abathi: «Ngempela uAllah nguKrestu indodana kaMariya», kuyilapho uKrestu wathi: «O, bantwana bakwaIsrayeli! Khonzani uAllah (kuphela), iNkosi yami neNkosi yenu»[2]. Futhi lowo obhangqa uAllah nezithixo, uAllah Akazumvumela eParadesi, futhi indawo yalowo izokuba

لَقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْمَسِيحُ
ابْنُ مَرْيَمَ ۖ وَقَالَ الْمَسِيحُ يَٰبَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
اعْبُدُوا۟ اللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمْ ۖ إِنَّهُۥ مَن يُشْرِكْ
بِاللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ اللَّهُ عَلَيْهِ الْجَنَّةَ وَمَأْوَىٰهُ

[1] Funda incazelo yesahluko 2:62.
[2] «Yizwa Israyeli iNkosi uNkulunkulu wethu iNkosi yinye». Marko 12:29.

النَّارُ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنْصَارٍ ۝٧٢

semlilweni, ngempela labo abonayo abazukuba namsizi!

لَقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ ثَالِثُ
ثَلَاثَةٍ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا إِلَٰهٌ وَاحِدٌ
وَإِنْ لَمْ يَنْتَهُوا عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ
الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ۝٧٣

**73.** Abakholwa ngempela labo abathi: «UAllah ungoMunye eziqwini ezintathu; ngokuba akekho omunye uNkulunkulu ngaphandle kwaKhe Yedwa[1]. Uma futhi bengakuyeki abakushoyo, impela isijeziso esibuhlungu sizokwehlela kwabangakholwa phakathi kwabo.

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى اللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُ
وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ۝٧٤

**74.** Kungani bengaphendukeli kuAllah, bacele nentethelelo kuYena na? Ngokuba uAllah Uyathethelela, Unomusa.

مَا الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِنْ
قَبْلِهِ الرُّسُلُ وَأُمُّهُ صِدِّيقَةٌ كَانَا يَأْكُلَانِ
الطَّعَامَ انْظُرْ كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ الْآيَاتِ
ثُمَّ انْظُرْ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ۝٧٥

**75.** UKrestu indodana kaMariya waye ngesilutho, ngaphandle kokuba yisiThunywa nje. Ziningi ezinye iziThunywa esezadlula ngaphambi kwakhe, futhi nomama wakhe wayethembekile; babedla futhi ukudla bobabili. Bheka ukuthi Siyicacise kanjani imibiko kubona[2], futhi-ke bheka ukuthi badukiswe kanjani (eqinisweni)!

قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ
لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَاللَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ۝٧٦

**76.** Yithi: «Ningakhonza yini esikhundleni sikaAllah, okungenamandla okunilimaza, noma okunisiza na? -ngakho-ke uAllah nguYena Ozwayo, Owazi konke!»

[1] «Wokhleka eNkosini uNkulunkulu wakho umkhonze yena yedwa. Mathewu 4:10. Funda futhi esahlukweni 4:171 uthole nencazelo yakhona.

[2] UAllah Uyasicacisela nasesahlukweni 4:171, ufunde nencazelo 131-133.

**77.** Yithi: «O, bantu beNcwadi! Musani ukwengeza enkolweni yenu, ngokungelona iqiniso, futhi ningalandeli izinjongo eziyize zabantu abaphambuka emandulo, asebedukise iningi nabo balahlekelwa yindlela ekhale».

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ غَيْرَ
ٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوٓا۟ أَهْوَآءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا۟
مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا۟ كَثِيرًا وَضَلُّوا۟ عَن
سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٧٧﴾

ISIGABA11.

**78.** Baqalekiswa labo ababengakholwa phakathi kwa bantwana bakwaIsrayeli ngomlomo kaDavide, nokaJesu indodana kaMariya: imbangela yalokho, bahlubuka, bephikelela ngokwengeza.

لُعِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُۥدَ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ ۚ ذَٰلِكَ
بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Babengakhuzani bona bodwa ebubini ababebenza: zimbi ngempela izinto ababezenza!

كَانُوا۟ لَا يَتَنَاهَوْنَ عَن مُّنكَرٍ فَعَلُوهُ ۚ
لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Futhi manje ubona iningi labo linabangane kulabo abangakholwa. Kubi ngempela lokho okuthunyelwa yimiphefumulo yabo, futhi isijeziso sikaAllah siphezu kwabo; nokuthi bayohlala esijezisweni esibuhlungu njalo.

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ
لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ
ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِى ٱلْعَذَابِ هُمْ
خَٰلِدُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Ngokuba ukube bebekholiwe kuAllah nakumProfethi, nalokho Akwembule kuye bebengeke bazikhethela labo njengabangane, (nabavikeli) babo, kepha iningi labo yizoni.

وَلَوْ كَانُوا۟ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلنَّبِىِّ
وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مَا ٱتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَآءَ
وَلَٰكِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Abamandla kakhulu ngokuzonda amakholwa esintwini

لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ ٱلنَّاسِ عَدَٰوَةً لِّلَّذِينَ

sonke, ngempela uzothola ukuthi kakhulukazi ngamaJuda, nalabo abakhonza izithixo, bese kuthi uthole ngempela abasondele kakhulu ngothando kwabakholwayo yilabo abathi: «SingamaKrestu». Lokhu kungenxa yokuthi phakathi kwabo kunalabo abazimisele ngokufunda, nabangazinakile izinto zasemhlabeni, futhi yingoba bengaziqhayisi[1].

ءَامَنُوا۟ ٱلْيَهُودَ وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۖ
وَلَتَجِدَنَّ أَقْرَبَهُم مَّوَدَّةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّ
مِنْهُمْ قِسِّيسِينَ وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ
لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Uma futhi bezwa okwembulelwe isiThunywa, ubona behelengezela izinyembezi ngokubona iqiniso. Bathi: «Nkosi yethu! Siyakholwa; silobe phansi njengofakazi».

وَإِذَا سَمِعُوا۟ مَآ أُنزِلَ إِلَى ٱلرَّسُولِ
تَرَىٰٓ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمْعِ مِمَّا
عَرَفُوا۟ مِنَ ٱلْحَقِّ ۖ يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱكْتُبْنَا
مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Kungenziwa yini ukuthi singakholwa kuAllah, kanye naseqinisweni selifikile kithina, futhi sibe siphokophelele ukuthi iNkosi yethu iSamukele kanye nalabo abalungileyo na?»

وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْحَقِّ
وَنَطْمَعُ أَن يُدْخِلَنَا رَبُّنَا مَعَ ٱلْقَوْمِ
ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ngalokho abakushoyo uAllah Wabapha umvuzo weziVande ezigobhoza imifula ngaphansi, okuyikhaya labo laphakade: ngo-

فَأَثَٰبَهُمُ ٱللَّهُ بِمَا قَالُوا۟ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن
تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ

[1] Lamavesi asilandisa ngamaMuslim ayekhosele eAbysiniya (Ethopiya) esuka eMakkah, eholwa nguJafar Talib. AmaArab aseMakkan acela kumbusi kanye namalunga aseAbysiniya ukuthi avunyelwe ukubamba amaMuslim, abuyele nawo eMakkah, ngoba azodunga inkolo yobuKrestu eseAbysiniya. AmaMuslim acelwa ukuba afunde ngoJesu eNcwadini iKr'an eNgcwele. UJafar wafunda isahluko 19 kwiKur'an eyiNgcwele. Bayizwa abaholi baseAbysiniya futhi bahambisana nalenkolo.

kuba unjalo umvuzo walabo abenza okulungileyo.

الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Kepha labo abangakholwa, futhi bethatha imibiko yeThu njengamanga, labo-ke abangane bomlilo wesihogo.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿٨٦﴾





## SURAH MARYAM-MARIAM

***UKUHLAMBALAZA UKUTHI UNKULUNKULU UMVELINQANGI WAZALA INDODANA ENGUJESU.***

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**83.** Awuboni yini ukuthi Sithumela osathane kwabangalkholwa, ukuba babaqhubele phambili ngokubadida na?

أَلَمْ تَرَ أَنَّآ أَرْسَلْنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ تَؤُزُّهُمْ أَزًّا ٨٣

**84.** Ngakho-ke, ungajahi ukubhekana nabo; ngokuba Sibabalela (izinsuku) ezimbalwa nje.

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ٨٤

**85.** NgoSuku eSiyoqoqa ngalo abalungileyo phambi konoMusa, beza beyibandla elihle.

يَوْمَ نَحْشُرُ ٱلْمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحْمَٰنِ وَفْدًا ٨٥

**86.** Siholela futhi izoni esihgweni kungathi umhlambi uyophuziswa amanzi.

وَنَسُوقُ ٱلْمُجْرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرْدًا ٨٦

**87.** Abazukuba namandla ngaloloSuku okukhulumela omunye, ngaphandle kowathenjiswa (nguNkulunkulu) Onomusa.

لَّا يَمْلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ٨٧

**88.** Bathi futhi: «(uNkulunkulu) Onomusa Uzele indodana!»

وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ٨٨

**89.** Ngempela nisho into eyesabekayo![1]

لَّقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا إِدًّا ٨٩

---

[1] Into ngempela eyesabisayo ukuqokela uMdali uzalo, kanti Yena akazali kepha Uyadala.

**90.** Ngalokho isibhakabhaka kuthi sisakazeke, nomhlaba uvuthuzeke, nezintaba kuthi azishabalale!

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَتَنْشَقُّ الْاَرْضُ
وَتَخِرُّ الْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩٠﴾

**91.** Ngenxa yesimemezelo sokuthi (uNkulunkulu) Onomusa Unendodana.

اَنْ دَعَوْا لِلرَّحْمٰنِ وَلَدًا ﴿٩١﴾

**92.** Noma kungavumelani ngempela nobuKhulu ( bukaNkulunkulu) Onomusa ukuthi Angazala indodana!

وَمَا يَنْۢبَغِيْ لِلرَّحْمٰنِ اَنْ يَّتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

**93.** Akukho nesisodwa ezidalweni ezisemazulwini nasemhlabeni esingezukuza (kuNkulunkulu) Onomusa njengenceku.

اِنْ كُلُّ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ اِلَّآ اٰتِي
الرَّحْمٰنِ عَبْدًا ﴿٩٣﴾

**94.** Ngempela Uzazi zonke, futhi Uzibale ngesibalo sazo.

لَقَدْ اَحْصٰىهُمْ وَعَدَّهُمْ عَدًّا ﴿٩٤﴾

**95.** Futhi yileyo naleyo (nceku) kuzo, ngoSuku lokuvuka iyoqondana naYe ngayinye.

وَكُلُّهُمْ اٰتِيْهِ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فَرْدًا ﴿٩٥﴾

**96.** Labo abakholwayo ngempela benze nemisebenzi emihle, (uNkulunkulu) Onomusa Uzobandisela uthando.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
سَيَجْعَلُ لَهُمُ الرَّحْمٰنُ وُدًّا ﴿٩٦﴾

**97.** Ngempela Senze (iKur'an) yalula olimini lwakho, ukuze unike labo abagwema ububi izindaba ezimnandi kanye nezixwayiso kubantu abanempikiswano.

فَاِنَّمَا يَسَّرْنٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ
الْمُتَّقِيْنَ وَتُنْذِرَ بِهٖ قَوْمًا لُّدًّا ﴿٩٧﴾

**98.** Kambe zingaki izizukulwane ezingaphambi kwabo eSazibhubhisa, anisatholi noyedwa kubo, noma nizwe amahlebezi ngazo na?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هَلْ تُحِسُّ
مِنْهُم مِّنْ أَحَدٍ أَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ رِكْزًا ﴿٩٨﴾



## *SURAH AL-AHZAAB- IZINTLANGANO*




### *UYISIBONELO ESIHLE SOKUZIPHATHA*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِي رَسُولِ اللَّهِ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ
لِمَنْ كَانَ يَرْجُو اللَّهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ وَذَكَرَ
اللَّهَ كَثِيرًا ﴿٢١﴾

**21.** Impela, esiThunyweni sikaAllah ninesibonelo esihle, kulowo ozobuyela kuAllah kanye nasoSukwini lokuGcina, nokhumbula uAllah kakhulu.

وَلَمَّا رَأَى الْمُؤْمِنُونَ الْأَحْزَابَ قَالُوا هَٰذَا مَا
وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَصَدَقَ اللَّهُ
وَرَسُولُهُ ۚ وَمَا زَادَهُمْ إِلَّا إِيمَانًا
وَتَسْلِيمًا ﴿٢٢﴾

**22.** Kwathi lapho amakholwa ebona (iqembu) labahlanganyeli (ebubini) athi: «Yiko lokhu esakuthenjiswa nguAllah kanye nesiThunywa saKhe! - Futhi uAllah kanye nesiThunywa saKhe basitshela iqiniso!» Lokho nje kwagcwalisa okholweni lwabo, nentshisekelo yokuzithoba[1].

مِنَ الْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا مَا عَاهَدُوا
اللَّهَ عَلَيْهِ ۖ فَمِنْهُمْ مَنْ قَضَىٰ نَحْبَهُ وَمِنْهُمْ
مَنْ يَنْتَظِرُ ۖ وَمَا بَدَّلُوا تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

**23.** Phakathi kwabakholwayo kunamadoda ami ngeqiniso ezifungweni zawo ngoAllah: futhi kubona kunalabo asebasifeza ngokufa (besempini), futhi abanye basami kusona, abaguquki futhi nakancane.

لِيَجْزِيَ اللَّهُ الصَّادِقِينَ بِصِدْقِهِمْ وَيُعَذِّبَ
الْمُنَافِقِينَ إِنْ شَاءَ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ
اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿٢٤﴾

**24.** Ukuze uAllah Anikeze umvuzo abantu beqiniso ngeqiniso labo, futhi ajezise abazenzisi uma kuyintando yaKhe lokho, noma Aphendukele kubona ngentethele-

[1] Esahlukweni 2:155-157 besithenjiswe izivivinyo ezinje ngalesi.

lo: ngoba impela uAllah Uyathethelela, Unomusa!

25. Kanjalo uAllah Wababuyisela emuva labo abangakholwa ngenxa yolaka lwabo; abazuzanga lutho oluhle, nokho uAllah Uyabenelisa abakholwayo empini, ingani uAllah Unamandla, Uhloniphekile[1].

وَرَدَّ اللَّهُ الَّذِينَ كَفَرُوا بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوا
خَيْرًا وَكَفَى اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ الْقِتَالَ ۚ
وَكَانَ اللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ﴿٢٥﴾

[1] Kuyoyonke imizamo yezitha zenkolo ezazihlasela amakholwa, ngempela uAllah Wabhuntshisa amacebo azo.

## *SURAH AL-AHZAAB-IZINTLANGANO*

سُوۡرَةُ الۡاَحۡزَابِ

**UMPROFETHI WOKUGCINA.**

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ

**40.** UMuhammad akasiyena ubaba womunye kumadoda aphakathi kwenu, kepha uyisiThunywa sikaAllah, nesivalo sobuProfethi, futhi uAllah Unolwazi olugcwele ngezinto zonke.

مَا كَانَ مُحَمَّدٌ اَبَآ اَحَدٍ مِّنۡ رِّجَالِكُمۡ وَلٰكِنۡ
رَّسُوۡلَ اللّٰهِ وَخَاتَمَ النَّبِيّٖنَؕ وَكَانَ اللّٰهُ
بِكُلِّ شَىۡءٍ عَلِيۡمًا ۝٤٠



## SURAH AL-IMRAAN-
## UMNDENI KA IMRAAN

### *UNGUMPROFETHI NJE.*

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

**144.** Ngempela uMuhammad uyisiThunywa nje kuphela, futhi ziningi iziThunywa esezadlula esikhathini esiphambili. Kungenzeka yini ukuthi uma efa noma ebulewe, nifulathele na? Uma kukhona ofulathelayo, lokho akuzuMhlupha uAllah futhi uAllah Uzoklomelisa labo ababongayo.

سُورَةُ آلِ عِمۡرَانَ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٞ قَدۡ خَلَتۡ مِن
قَبۡلِهِ ٱلرُّسُلُۚ أَفَإِيْن مَّاتَ أَوۡ قُتِلَ
ٱنقَلَبۡتُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡۚ وَمَن يَنقَلِبۡ
عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ فَلَن يَضُرَّ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۗ
وَسَيَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤



## SURAH AL- SAAF-ISIGABA

### *UJESU WABIKA NGO-AHMAD OKUNGELINYE IGAMA LIKA-MUHAMMAD.*

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

**1.** Zonke izinto ezisemazulwini nasemhlabeni, mazidumise uAllah: ngoba nguYena kuphela Onamandla, Ohlakaniphile!

**2.** O, nina enikholwayo! Kungani nisho izinto, bese ningazenzi na?

**3.** Kuyisinengiso esikhulu phambi kukaAllah ukuthi nisho into bese ningayenzi!

**4.** Ngempela uAllah Uthanda labo abalwela ukugcina intando yaKhe, beyibutho okungathi yisakhiwo esiqinile.

**5.** Futhi khumbula uMose ethi kubantu bakhe: «O, bantu bami! Kungani ningihlupha, nibe nazi ukuthi ngiyisiThunywa sikaAllah, ngithunywe kinina na?» Kwathi ukuba baphambuke, uAllah wayekela izinhliziyo zabo ukuba ziphambuke: ngoba uAllah Akabaholi abantu abaphambukayo.

**6.** NoJesu futhi indodana ka-Mariya wathi: «O, bantwana bakwaIsrayeli! Impela ngiyisiThunywa sikaAllah phakathi kwenu. Ngizogcwalisa uMthetho owan-

سُورَةُ الصَّفِّ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ
وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ①

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لِمَ تَقُولُونَ
مَا لَا تَفْعَلُونَ ②

كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللَّهِ أَنْ تَقُولُوا
مَا لَا تَفْعَلُونَ ③

إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الَّذِينَ يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِهِ
صَفًّا كَأَنَّهُمْ بُنْيَانٌ مَرْصُوصٌ ④

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ لِمَ تُؤْذُونَنِي
وَقَدْ تَعْلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ اللَّهِ إِلَيْكُمْ ۖ فَلَمَّا
زَاغُوا أَزَاغَ اللَّهُ قُلُوبَهُمْ ۚ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الْفَاسِقِينَ ⑤

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ إِنِّي
رَسُولُ اللَّهِ إِلَيْكُمْ مُصَدِّقًا لِمَا بَيْنَ يَدَيَّ
مِنَ التَّوْرَاةِ وَمُبَشِّرًا بِرَسُولٍ يَأْتِي مِنْ

gendulela, futhi ngilethe nezindaba ezimnandi zesiThunywa esizoza emva kwami, igama laso nguAhmad». Kwathi ebabonisa ngezimpawu ezicacile bathi: «Lena yimilingo ecacile!»

بعدي اسمه أحمد فلما جاءهم بالبينت قالوا
هذا سحر مبين ٦

**7.** Ubani ngempela odlulele ngokona kunalowo oqamba amanga ngoAllah, noma esebizelwe kwiIslam[1] pho? Nokho uAllah Akabaholi abantu abonayo.

ومن أظلم ممن افترى على الله الكذب وهو
يدعى إلى الإسلام والله لا يهدي
القوم الظلمين ٧

**8.** Bahlose ukucima ukukhanya[2] kukaAllah ngamazwi abo, kepha uAllah Uzogcwalisa ukukhanya kwaKhe, ngisho noma labo abangakholwa bangakuzonda lokho.

يريدون ليطفئوا نور الله بأفوههم والله
متم نوره ولو كره الكفرون ٨

**9.** NguYena Othumele isiThunywa saKhe ngokusihola kanye nenkolo yeqiniso, ukuze igqame ngaphezu kwazozonke izinkolo, gnisho noma labo ababhangqa uAllah nezithixo bangakuzonda lokho.

هو الذي أرسل رسوله بالهدى ودين الحق
ليظهره على الدين كله ولو كره المشركون ٩

[1] Igama elithi Islam lisho ukuthobela uSomandla uAllah.
[2] Umbiko ocacile kaAllah.

## SURAH AL-FIL - INDLOVU

سُورَةُ الْفِيلِ

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Awubonanga yini, ukuthi iNkosi yakho yabenza njani abanikazi bendlovu na?[1]

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصْحَابِ الْفِيلِ ١

2. Ayizange yini Idunge icebo labo elibi na?

أَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِي تَضْلِيلٍ ٢

3. Futhi Yathumela iqulu lezinyoni phezu kwabo (ukubahlangabeza).

وَأَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا أَبَابِيلَ ٣

4. Elabakhanda ngamatshe obumba olukhanguliwe.

تَرْمِيهِم بِحِجَارَةٍ مِّن سِجِّيلٍ ٤

5. Yabenza baqungquluza kuhle kwamakhasi namakhoba adliwe ensimini.

فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّأْكُولٍ ٥

---

[1] Onyakeni ka 570 A.D. (ngemuva kukaJesu), izwe laseYaman lalingaphansi kombuso wamaKrestu aseAbysiniya (Ethopia). Abenkolo yobuKrestu babexoshe ababusi abangamaJuda akwaHimyar.

Umholi wamaKrestu kwakungu Abraha Ashram. Kwathi ngokuzibona enamandla amakhulu, wayesehola ibutho ukuze ahlasele amaArab aseMakkah; ayeseyeke imfundiso kakhokho wabo uAbraham yokukhonza uMdali: kepha amaArab esekhonza izithixo.

Kwathi uAbraha nebutho lakhe kanye nendlovu eyayihamba phambili besondela eMakkhah, amaArab ebona ukuthi awanakuzivikela esebaleka; kwavela iqulu lezinyoni ezabhuntshisa icebo labo. Lesisigameko senzeka izinsuku ezimbalwa onyakeni okwazalwa ngawo umProfethi uMuhammad (ukuthula kube kuye).

## SURAH KURAISH - AMAKURAISH.

سُورَةُ قُرَيْشٍ

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ

1. Ukuze kulondeke (isizwe) samaKuraish[1].

لِإِيلَافِ قُرَيْشٍ ①

2. Ukulondeka kwabo (ekuhwebeni) ebusika nasehlobo.

إِيلَافِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَاءِ وَالصَّيْفِ ②

3. Ngakho-ke mabakhonze (uNkulunkulu) uMnini waloMuzi[2].

فَلْيَعْبُدُوا رَبَّ هٰذَا الْبَيْتِ ③

---

[1] AmaKuraish (Quraysh) kwakuyisizwe esasihlonishwa eArabiya, futhi siwuzalo lukaIshmayeli indodana kaAbraham; nomProfethi uMuhammad (ukuthula kube kubona bonke) wayengowozalo kulesisizwe.

Sasingabalindi bendlu yenkonzo kaNkulunkulu okuthiwa yiKa'ba, eyamiswa nguAbraham nendodana yakhe uIshmayeli (ukuthula kube kubona). Lendawo eyidolobha laseMakkah yayibusisekile ngalamaphuzu:

(1) AmaKuraysh ayenesithunzi kanye nethonya kwezinye izizwe.

(2) Ayephahlwe ezinye izizwe ngapha nangapha, lokho kuwusizo kuwona mayelana nezohwebo, kanye nokwazana nabanye; okwabangela ukuthi amaKuraysh ahlonipheke futhi enze nenzuzo.

(3) AmaArab ayephahle umuzi waseMakkah ayehlala ngokulwa izimpi zemibango, amaKuraysh wona esendaweni ehlonishwayo eNgcwele. Ukuhlonishwa kwawo kanye namathuba ayebangelwa ukuba engabalindi bendawo eNgcwele yaseMakkah. Lokho bekuphiwe nguAllah. Kuleyo minyaka ukuphepha kwakuyinto eyindlala. AmaKuraysh njengabalindi bedolobha laseMakkah, ayenezivumelwano zokuphepha kanye nokuhlengwa ababusi abase mazweni angomakhelwane macala onke: iAsiriya (Syria), Peresiya (Persia), Yaman neAbysiniya (Ethopia). Wonke lamazwe ayehlenga uhwebo lwabo ngezikhathi zonke zonyaka.

[2] Umuzi yiKa'ba.

**4.** OkunguYena Obapha ukudla belambile, futhi Obaphephisa ovalweni lwezingozi.

الَّذِيٓ أَطْعَمَهُم مِّن جُوعٍ وَءَامَنَهُم مِّنْ خَوْفٍۭ ۝٤



## SURAH MA'UWN - UKUSIZA

سُورَةُ الْمَاعُونِ

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Uyambona yini lowo ophika inkolo na?

أَرَءَيْتَ الَّذِي يُكَذِّبُ بِالدِّينِ ﴿١﴾

**2.** Nguyena-ke lowo oxosha intandane.

فَذَٰلِكَ الَّذِي يَدُعُّ الْيَتِيمَ ﴿٢﴾

**3.** Engakukhuthazi ukondliwa kwabampofu.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿٣﴾

**4.** Yeka usizi kulabo abathandazayo.

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ ﴿٤﴾

**5.** Labo abangayinaki imithandazo yabo[1].

الَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ ﴿٥﴾

**6.** Labo abenzela nje ukuba babonwe.

الَّذِينَ هُمْ يُرَاءُونَ ﴿٦﴾

**7.** Kepha bengafuni nosizo (komakhelwane).

وَيَمْنَعُونَ الْمَاعُونَ ﴿٧﴾

---

[1] Emthandazweni sidumisa uMdali uAllah, futhi sizicelela intethelelo kuYe ngokona kwethu, sicelela nalabo asebasishiya intethelelo; okulandelayo ukuphenduka ekoneni: uma singanakile asiguquki ebubini nomthandazo wethu ungafaniswa namazwi angasho lutho.

## SURAH KAWTHAR - INALA.

سُورَةُ الكَوْثَرِ

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Ngempela Sikuphe inala[1].

إِنَّا أَعْطَيْنَاكَ الْكَوْثَرَ ①

2. Ngakho-ke thandaza eNkosini yakho, futhi unikele ngomhlabelo (kuyona kuphela)[2].

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ②

3. Ngempela okuhlambalazayo yena uyakunqanyulwa.

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْأَبْتَرُ ③

[1] I-Kawthar umthombo wakweLizayo ongapheliyo ongapheliyo, unikelwe esandleni sikaMuhammad (ukuthula kube kuye). Imfundiso yakhe isinika ulwazi, umusa nokulunga, iqiniso kanye nobuhlakani, amandla ngokomoya okubona okusithekileyo. Funda futhi kuSurah (isahluko) 2:269.

[2] Umhlabelo ugcwalisela ekunqobeni izivivnyo ezifika ekholweni ngezikhathi zonke, njengoba noAbraham (ukuthula kube kuye) wavivinywa ekugcineni kwathiwa anikele ngendodana yakhe uIshmayeli. Ukubulawa kwezilwane akuphelelisiwe uma singayigcini imithetho kaAllah. Funda kuSurah 2:124 naku 2:177.

## *SURAH AL-KAFIRUN - ABANGAKHOLWA.*

Egameni likaAllah (Nkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

**1.** Yithi: «O, nina en-ingakholwa![1]

**2.** «Angikukhonzi lokho en-ikukhonzayo.

**3.** «Futhi nani ningeMkhonzi lowo engi Mkhonzayo.

**4.** «Nami futhi angisoze nga-kukhonza lokho enikukhonzayo.

**5.** «Anisoze futhi nani naM-khonza engiMkhonzayo.

**6.** Ninezindlela zenu enikholwa yizo, nami ngineyami engikholwa yiyo!».

## سُورَةُ الكَافِرُونَ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡكَٰفِرُونَ ١

لَآ أَعۡبُدُ مَا تَعۡبُدُونَ ٢

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٣

وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٞ مَّا عَبَدتُّمۡ ٤

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٥

لَكُمۡ دِينُكُمۡ وَلِيَ دِينِ ٦

---

[1] Labo abangakholwa bacaciswe kahle esahlukweni (surah) 3:18-22.

## SURAH AN-NASR - USIZO.

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

**1.** Uma kufika usizo lukaAllah, kanye nokunqoba[1].

**2.** Futhi nawe ubona abantu bengena enkolweni kaAllah ngobuningi.

**3.** Haya-ke indumiso yeNkosi yakho, ucele nentethelelo kuYo. Ngempela Ihlala Ithethelela (njalo)[2].

## سُورَةُ النَّصْرِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

إِذَا جَاءَ نَصْرُ اللَّهِ وَالْفَتْحُ ①

وَرَأَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُونَ فِي دِينِ اللَّهِ أَفْوَاجًا ②

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ ۚ إِنَّهُ كَانَ تَوَّابًا ③

---

[1] Ukunqotshwa kweMakkah ngaphandle kwegazi, nokuphenduka kweningi labantu bethobela intando kaAllah, kwaba ukwenaba kombiko wokugcina kaAllah wenabela emazweni onke.

[2] UAllah Usifundisa ngomProfethi ukuthi sicele intethelelo njengoba kulotshiwe kuSurah (isahluko) 2:286 naku 3:8-9.

## SURAH AL-MASAD -

## سُورَةُ الْمَسَدِ

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** Imisebenzi yezandla zikaAbu Lahab[1] izobhujiswa, naye abhujiswe!

تَبَّتْ يَدَا أَبِي لَهَبٍ وَتَبَّ ﴿١﴾

**2.** Awuna kumsiza ngalutho umcebo wakhe, kanye nenzuzo yakhe yonke!

مَا أَغْنَىٰ عَنْهُ مَالُهُ وَمَا كَسَبَ ﴿٢﴾

**3.** Uzosha angqongqe emlilweni ovutha amalangabi!

سَيَصْلَىٰ نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ﴿٣﴾

**4.** Nomkakhe, abe umthwali wezinkuni (zokubasa).

وَامْرَأَتُهُ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ﴿٤﴾

**5.** Umgexo ophothwe ngezintambo zesundu usentanyeni yakhe!

فِي جِيدِهَا حَبْلٌ مِّن مَّسَدٍ ﴿٥﴾

[1] U-Abu Lahab yisithopho esanikezwa umalume womProfethi, esichaza ukuthi «uyise welangabi». Wayevutha engafuni ukuyizwa indaba ngeIslam (ukuthobela uMdali), ezithandela amasiko abantu bakubo; nomkakhe wayezama ngakho konke ukujivaza umsebenzi womProfethi: uAllah Wembula ngesiphetho sakhe kanye nomkakhe.

## SURAH IKHLAS - UBUMSULWA

سُورَةُ الإِخْلَاصِ

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Yithi: «Yena uAllah (uNkulunkulu) Munye vo[1].

قُلْ هُوَ اللَّهُ أَحَدٌ ﴿١﴾

2. «UAllah, Umingonaphakade».

اللَّهُ الصَّمَدُ ﴿٢﴾

3. «Akazali, futhi Akazalwanga».

لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ﴿٣﴾

4. «Futhi Angefaniswe Yena noyedwa».

وَلَمْ يَكُن لَّهُ كُفُوًا أَحَدٌ ﴿٤﴾

[1] U-Allah yedwa Ongenasiqalo nasiphetho, uYena Odalayo nowengamele konke, Owazi konke, uSomandla Ongasizwa kepha zonke izidalwa zibe zidinga usizo lwaKhe, esiMkhothamelayo nozosahlulela emisebenzini yethu.

## *SURAH AL-FALAQ - UKUSA*

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

**1.** Yithi: «Ngicela ukukhosela eNkosini yokusa[1].

**2.** Ukuqhelelana nobubi bezinto Ezidalile.

**3.** Nasebubini lapho ubumnyama banda kakhulu.

**4.** Nasebubini (babelumbi) abaphephetha amafindo (bethakatha).

**5.** Nasebubini balowo onomona lapho evukwa umona[2].

## سُورَةُ الفَلَقِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ﴿١﴾

مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ﴿٢﴾

وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ﴿٣﴾

وَمِن شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ ﴿٤﴾

وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ﴿٥﴾

---

[1] Intathakusa yilapho kugudluka amathunzi amnyama.

[2] Ubuthakathi abufuneki, kanjalo abanye bathakatha ngokufisela abanye amashwa; befisa ukuthi izinto zingabahambeli kahle abanye. Funda futhi kuSurah 2:102.

## *SURAH AN-NAS - ISINTU*

Egameni likaAllah (uNkulunkulu) Onomusa, Onesihawu.

**1.** Yithi: «Ngicela ukukhosela eNkosini yesintu,

**2.** «Umbusi wesintu,

**3.** «UNkulunkulu wesintu,

**4.** «Ukusuka ebubini (bukasathane) umnyenyezi (wobubi) abesededa,

**5.** Lowo onyenyeza ezifubeni abantu,

**6.** «Phakathi kwamaJinni (imimoya) nabantu»[1].

## سُورَةُ النَّاسِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ١

مَلِكِ ٱلنَّاسِ ٢

إِلَٰهِ ٱلنَّاسِ ٣

مِن شَرِّ ٱلۡوَسۡوَاسِ ٱلۡخَنَّاسِ ٤

ٱلَّذِي يُوَسۡوِسُ فِي صُدُورِ ٱلنَّاسِ ٥

مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ٦

---

[1] AmaJinni yimimoya enobuchwepheshe okuziguqula isimo nokukhohlisa abantu, azenza kungathi awumoya omuhle kanti akunjalo. Asebenza ngabantu, ezilwaneni, kanye nasezintweni ezimilileyo. «Usobani bani unomoya omubi». «Kunemimoya emibi kulendawo». «Usebenzisa imithi emibi». Zonke lezizisho siyazazi. Usathane naye uwela ohleni lwawo amaJinni. Akhona amanye alungileyo amaJinni, kepha imvamisa anobuqili.

# UMBIKO WE-KUR'AN

Ngempela uNkulunkulu wenu nguNkulunkulu munye vo, akuna Nkulunkulu ngaphandle kwaKhe. Unomusa, Unesihawu. (I-Kur'an eyiNgcwele 2:163).

U-Allah! Akukho Nkulunkulu ngaphandle kwaKhe, Ophilayo njalo, njalo, Ongonaphakade. Akozeli futhi Yena Akalali. KungokwaKhe konke okusemazulwini nasemhlabeni. Ubani ongakhulumela omunye kuYena ngaphandle kwemvume yaKhe na? Wazi okwakukhona ngaphambili, nokungemuva kwazo (izidalwa), lapho zingahaqe lutho zona elwazini lwaKhe, ngaphandle kwalokho okuyimvume yaKhe. Isihlola sobuKhosi baKhe songamele amazulu nomhlaba, futhi Akakhathazwa ukukulondoloza konke: futhi Yena Uphakeme Mkhulu. (I-Kur'an eyiNgcwele 2:255).

Ngempela ingekaAllah impumalanga nentshonalanga, futhi noma ngabe uphendukela ngakuphi, uphambi kobuso bukaAllah khona lapho. Bheka! UAllah Undawo zonke, Wazi konke kabanzi. (I-Kur'an eyiNgcwele 2:115).

UnguMdali wamazulu nomhlaba, futhi uma Emisa udaba oluthize Uyaye Athi: «Yenzeka!» -besekwenzeka. (I-Kur'an eyiNgcwele 2:117).

Wembula kuwena (Muhammad) umbhalo ngeqiniso, ofakazela lokho obekukhona ngaphambili; futhi Wembula iTorah (umthetho kuMose), neInjil (iVangeli kuJesu), ngaphambi kwalokhu, ukuze kuholwe isintu, futhi Wembula amandla okuhlunga (phakathi kokuhle nokubi). (I-Kur'an eyiNgcwele 3:3).

O, nina enikholwayo! Ngenani kubuIslam (ukuthobela uAllah) ngokuphelele, futhi ningalandeli ezinyathelweni

zikaSathane, ngoba, ngempela uyisitha senu esisobala. (I-Kur'an eyiNgcwele 2:208).

Kepha uma nihlehla ngemuva kokufika kombiko ocacile kinina, nazi-ke ukuthi uAllah Unamandla, Unobuhlakani. (I-Kur'an eyiNgcwele 2:209).

O, nina enikholwayo! Kungani nisho izinto, bese ningazenzi na? (I-Kur'an eyiNgcwele 61:2).

Kuyisinengiso esikhulu phambi kukaAllah ukuthi nisho into bese ningayenzi! (I-Kur'an eyiNgcwele 61:3).

Futhi khumbula uMose ethi kubantu bahke: «O, bantu bami! Kungani, ningihlupha, nibe nazi ukuthi ngiyisiThunywa sikaAllah, ngithunywe kinina na?» Kwathi ukuba baphambuke, uAllah wayekela izinhliziyo zabo ukuba ziphambuke: ngoba uAllah Akabaholi abantu abaphambukayo. (I-Kur'an eyiNgcwele 61:5).

NoJesu futhi indodana kaMariya wathi: «O, bantwana bakwaIsrayeli! Impela ngiyisiThunywa sikaAllah phakathi kwenu. Ngizogcwalisa uMthetho owangendulela, futhi ngilethe nezindaba ezimnandi zesi-Thunywa esizoza emva kwami, igama laso nguAhmad.» Kwathi ebabonisa ngezimpawu ezicacile bathi: «Lena yimilingo ecacile!» (I-Kur'an eyiNgcwele 61:6).

| SURAH | ISAHLUKO | No. | IKHASI No. | VESI |
|---|---|---|---|---|
| Surah Fatiha | Ukuvulwa | 1 | 1 | |
| Surah Baqarah | Inkomazi | 2 | 2 | |
| Surah Al-Imraan | Umndeni ka Imraan | 3 | 83 | |
| Surah Maryam | Mariam | 19 | 128 | vesi 16-40 |
| Surah An-nisa | Isifazane | 4 | 132 | vesi 153-176 |
| Surah Al-Maa'ida | Itafula | 5 | 140 | vesi 12-19 |
| Surah Al-Maa'ida | Itafula | 5 | 144 | 67-86 |
| Surah Maryam | Mariam | 19 | 150 | vesi 83-98 |
| Surah Al-Ahzaab | Izintlangano | 33 | 153 | vesi 21-25 |
| Surah Al-Ahzaab | Izintlangano | 33 | 155 | vesi 40 |
| Surah Al-Imraan | Umndeni ka Imraan | 3 | 156 | vesi 144 |
| Surah Al-Saaf | Isigaba | 61 | 157 | vesi 1-9 |
| Surah Al-Fil | Indlovu | 105 | 159 | |
| Surah Quraysh | AmaKuraysh | 106 | 160 | |
| Surah Al-Ma'uwn | Ukusiza | 107 | 162 | |
| Surah Al-Kawthar | Inala | 108 | 163 | |
| Surah Al-Kaafirun | Abangakholwa | 109 | 164 | |
| Surah An-Nasr | Usizo | 110 | 165 | |
| Surah Al-Masad | Al-Masad | 111 | 166 | |
| Surah Al-Ikhlas | Ubumsulwa | 112 | 167 | |
| Surah Al-Falaq | Ukusa | 113 | 168 | |
| Surah An-Naas | Abantu | 114 | 169 | |

إنّ وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد

في المملكة العربيّة السّعوديّة

المشرفة على مجمّع الملك فهد

لطباعة المصحف الشّريف في المدينة المنوّرة

إذ يسرُّها أن يصدر المجمّع هذه الطّبعة من ترجمة معاني آيات مختارة

من القرآن الكريم بلغة الزّولو

تسأل الله أن ينفع بها النّاس

وأن يجزي

خادم الحرمين الشّريفين الملك فهد بن عبد العزيز آل سعود

أحسن الجزاء على جهوده العظيمة في نشر كتاب الله الكريم

والله وليّ التّوفيق

Ungqongqoshe wezinqubo zeIslam neze waqf ne dawah

wase Saudi Arabia

ohlola I(printing press ye nkosi uFahd)

yokubhala Ikoran engcwele eseMadina Munawwarah

iyathokoza ngokundlulisa lengcazelo yama vesi akhethiwe kwi Koran

eyingcwele ngolwimi lesi Zulu

Sicela umdali ukuthi asize ngayo isintu nokuthi avuze

(umnakekele wama mosque amabili angcwele)

Ngokuhle inkosi Fahd bin Abdul Aziz umndeni ka Saud

Ngokuzinikela kwakhe ekundluliseni izwi lika Allah

elingcwele

UAllah onamandla Ezinto zonke

***فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر***

ترجمة معاني آيات مختارة من القرآن الكريم/ترجمة مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف- المدينة المنورة .

٢٠٨ ص ، ١٤×٢١سم

(النص بلغة الزولو)

ردمك : ٧-٨٧-٧٧٠-٩٩٦٠

١-القرآن-تراجم أ-مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف (مترجم)

ديوي ٢٢١،٤٩ ١٨/٠٤٣٦

**رقم الإيداع : ١٨/٠٤٣٦**

**ردمك : ٧-٨٧-٧٧٠-٩٩٦٠**

